geus taja gawena ka maraneh.
3. Sarta kaoela ngingĕtan deui ka hidji-hidji djalma anoe disoenatan, jen kawadjiban ngalampahkeun saparentah Toret.
4. Maraneh teh geus lesot ti Kristoes, sakoer noe karĕp didamĕl bĕnĕr koe lantaran Toret mah; maraneh geus pĕtjat ti sih-koernija.
5. Karana oerang teh koe Roh noenggoe-noenggoe pangarĕp-ngarĕp kabĕnĕran tina lantaran pĕrtjaja.
6. Karana di djĕro Kristoes Jesoes mah soenat koeloep teh taja pedahna; noe aja pedahna tamah ngan kapĕrtjajaan noe migawe koe kanjaahan.
7. Maraneh tadina leumpang teh hade; saha noe geus mapalangan ka maraneh, sangkan oelah noeroet kana kajaktian?
8. Eta pangwoedjoek kitoe teh lain ti eta noe njaoer maraneh.
9. Ari ragi saeutik matak ngahaseumkeun ka saadonan kabeh.
10. Kaoela di djĕro Goesti geus nangtoekeun ka maraneh, jen maraneh teh moal beda nja pangrasa; tatapi anoe ngabingbangkeun ka maraneh, tangtoe bakal njandang hoekoeman, saha bae eta teh.
11. Ari moenggoeh diri kaoela, eh doeloer-doeloer! oepama ĕnja masih ngoewarkeun hal njoenatan mah, koe naon kaoela masih dikanijaja? Moen kitoe mah kai-dipalang tangtoe leungit anoe matak titadjong teh.
12. Moegi-moegi sing datang ka ditilas, sakoer noe ngaroesoehkeun ka maraneh!
13. Karana maraneh, eh doeloer-doeloer! geus pada disaoer teh kana kamĕrdikaan; ngan tatapi kamĕrdikaan teh poma oelah dek dipake sabab ngadjoedjoer daging; nja moedoe silih-kawoelaan koe kanjaahan.
14. Karana saparentah Toret kapeupeuh koe sakĕtjap, nja koe noe kijeu teja: Maneh koedoe njaah ka batoerbatoer sapĕrti ka diri sorangan.
15. Sabalikna lamoen maraneh silih-sogot djeung silihhakan, masing arijatna soepaja maraneh oelah silih-lĕboerkeun.
16. Ari tjatoer kaoela: maraneh loemampah teh koedoe noeroetkeun Roh; moen kitoe mah maraneh moal ngalakonan napsoe daging.
17. Karana daging teh napsoena ngalawan Roh, kitoe deui Roh ngalawan daging; eta pada silih-lawan, soepaja maneh oelah prak milampah anoe dipikarĕp.
18. Tatapi lamoen maneh

ditoejoen koe Roh, maneh teh
geus hanteu di bawah Toret.
19. Dĕmi panggawe daging
teh katara, nja anoe kijeu:
ngaranjed, djinah, kanadjisan,
kalatjoeran,
20. Mibrahala, sihir, moe-
moesoehan, getreng, sirik-pi-
dik, ambĕk, paseja, patjogre-
gan, rĕboetan,
21. Dĕngki, maehan, mabok,
balaketjrakan, djeung sapapa-
dana; ari moenggoeh hal ki-
toe teh kaoela ka maraneh
njatoerkeun ti heula, sakoe-
maha tjatoer kaoela bareto,
jen sakoer noe migawe kitoe,
hamo pingamilikeun kara-
djaan Allah.
22. Sabalikna ari boewah
Roh teh nja eta kanjaahan,
kaboengahan, kasĕnangan, ka-
sabaran, kamoerahan, kaha-
dean, kapĕrtjajaan, kasarehan
djeung tjĕgahan.
23. Ari noe kitoe teh koe
hoekoem hanteu dipĕgatan.
24. Dĕmi sakoer djalma noe
kagoengan Kristoes teh, geus
pada ngagantoengkeun da-
gingna dina kai-dipalang, ka-
toet sagala sir reudjeung
napsoe.
25. Lamoen oerang hiroep
koe Roh, hajoe oerang loe-
mampah ge noeroetkeun Roh.
26. Poma oerang oelah ne-
jangan kahormatan gapong,
bari silih-koelak, silih-dĕng-
kian.

PASAL 6.

Eh doeloer-doeloer! oepama
aja djalma kataradjang ka-
salahan naon-naon, koe maneh
noe bangsa rohani, eta teh
koedoe dibĕnĕrkeun sarta ka-
sarehan hate, bari ngadjaga
diri, bisi diri maneh ge keuna
gogoda.
2. Koedoe silih-soendang
babawaan; ari kitoe mah ma-
raneh ngestokeun hoekoem
Kristoes.
3. Karana satijap-tijap aja
djalma boga rasa jen dirina
poendjoel, padahal teu kitoe-
kijeu, eta teh tĕgĕs ngabo-
bodo diri sorangan.
4. Ari bĕnĕrna oenggal-
oenggal djalma ngadjadjal
panggawe pribadi; moen kitoe
mah moedjina teh beunang
ngalap ngan ti diri sorangan
bae, lain ti noe sedjen.
5. Karana oenggal-oenggal
djalma pasti pada nanggoeng
samomotna-samomotna.
6. Ari noe diwoeroek pa-
ngandika teh, koedoe barang-
bere ti sakabeh radja-bandana
ka noe ngawoeroek.
7. Poma oelah sarasab! Al-
lah mah teu beunang dilala-
worakeun. Naon bae anoe di-
sĕbarkeun koe djalma, nja eta
keneh anoe mangke dipiboe-
watan.
8. Karana saha-saha noe
njĕbarkeun kana dagingna, eta

ti dagingna mangke miboewatan karoeksakan; sabalikna saha-saha noe njĕbarkeun kana Roh, eta ti Roh mangke miboewatan hiroep noe langgĕng.
9. Poma oerang oelah rek wĕleh migawe kahadean, sabab ari geus tĕpi ka mangsana mah, oerang tangtoe diboewat, kitoe soteh lamoen oerang teu kĕndor.
10. Koe sabab eta, meungpeung oerang aja keneh mangsa, hajoe pada migawe kahadean ka sakabeh, soemawonna moen ka batoer sasama pĕrtjaja.
11. Geura tarendjo, sakitoe pandjangna soerat, beunang kaoela noelis keur maraneh koe leungeun pribadi.
12. Sakabeh djalma noe dek njĕmoekeun oelat aloes moenggoehing dina daging, pada ngaririhan ka maraneh, soepaja daek disoenatan, pambrihna ngan soepaja dirina oelah dikanijaja tina sabab kai-dipalang Kristoes.
13. Karana nadjan eta noe disaroenatan ge, dirina teu nĕtĕpkeun Toret; dĕmi kahajangna maraneh disoenatan teh, nja soepaja eta pada bisa moedji koe daging maraneh.
14. Tatapi lĕbah kaoela mah, palijas teuing rek moedji, ngan kadjaba koe kai-dipalang Goesti oerang Jesoes Kristoes, noe lantaranana doenja teh geus digantoeng dina kai-dipalang moenggoeh pangangkĕn kaoela, kitoe deui diri kaoela moenggoeh pangangkĕn doenja.
15. Karana di djĕro Kristoes Jesoes mah soenat koeloep teh taja gawena; ngan woengkoel mahloek anjar bae.
16. Ari sakabeh noe loemampah noeroetkeun panata kitoe teh, moegi pada dipaparin kasĕnangan djeung kawĕlasan, nja eta ka Israil kagoengan Allah!
17. Ka hareupna oelah aja noe njoesahkeun ka kaoela, sabab kaoela dina badan tjarareda tandaning ti Goesti Jesoes.
18. Eh doeloer-doeloer, moegi-moegi sih-koernija Goesti oerang Jesoes Kristoes njarĕngan ka roh maraneh! Amin.

# IJEU SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG EPESOES.

PASAL 1.

Sěrat kaoela Paoeloes, rasoel
Jesoes Kristoes, koe pa-
ngěrsa Allah, doematěng sa-
daja djalma saroetji di nagara
Epesoes, sarta noe pada pěr-
tjaja ka Kristoes Jesoes:
2. Moegi-moegi maraneh
pada dipaparin sih-koernija
reudjeung kasěnangan ti Al-
lah, Rama oerang, sarta ti
Goesti Jesoes Kristoes!
3. Sagala poedji ka Allah,
Rama Goesti oerang Jesoes
Kristoes, noe geus ngaběrka-
han ka oerang koe saniskara
běrkah rohani ti sawarga di
djěro Kristoes.
4. Sakoemaha andjeunna
geus milih oerang di djěro
Kristoes, timemeh diaděgkeu-
nana doenja, soepaja oerang
pada soetji taja pikatjawadeun
di pajoeneunana.
5. Sarta dina kaasihanana
geus mastikeun oerang ti ta-
tadina bakal pada diangkěn
poetra koe andjeunna lantaran
Jesoes Kristoes, noemoetkeun
kasoekaaning kěrsana.
6. Baris kapoedji kamoel-
jaan sih-koernijana, noe koe
andjeunna geus dikoernija-
keun ka oerang di djěro Ka-
asih andjeunna teja,
7. Noe ngalantarankeun
oerang meunang kaleupasan
koe gětihna, těgěsna diham-
poera kasalahan, noemoetkeun
kasoegihan sih-koernijana,
8. Noe kalangkoeng-lang-
koeng koe andjeunna nja geus
ditawiskeun ka oerang, lan-
taran saniskara kaoeningaan
sarta kabinangkitan.
9. Boektina oerang teh geus
dipaparin njaho kana rasijah
kěrsana, noemoetkeun kasoe-
kaanana, noe koe andjeunna
geus dikěrsakeun sadjěroning
galihna;
10. Pangěrsana teh, dina
mangsa atoeran djědjěg dja-
man, saniskara teh rek di-
koempoelkeun deui dihidji-
keun di djěro Kristoes, sakoer
noe aja di sawarga sarta noe
aja di boemi.
11. Nja di djěro eta, noe
djadi lantaran oerang teh di-
daměl kagoenganana, geus
pada dipastikeun ti tatadina,
noemoetkeun pikěrsaeun eta
noe ngadaměl saniskara sakoe-
maha papastening kěrsana.

12. Noe dipalar, oerang teh
matak kapoedji kamoeljaana-
na, nja eta oerang noe nga-
rĕp-ngarĕp ti heula ka Kris-
toes teh.
13. Ari koe lantaran eta teh
maraneh pon kitoe keneh,
sanggeus ngadarenge pangan-
dika kajaktian, tĕgĕsna Indjil
kasalamĕtan maraneh, - nja
maraneh ge, sanggeus pĕr-
tjaja, pada ditjap koe lantaran
eta kalawan Roh Soetji noe
didjangdjikeun teja;
14. Noe djadi pamandjĕr
warisan oerang, baris kagoe-
ngan andjeunna dileupaskeun,
baris kapoedji kamoeljaanana.
15. Koe sabab kitoe, sape-
dah kaoela geus ngadenge
hal kapĕrtjajaan maraneh ka
Goesti Jesoes, sarta kanjaahan
maraneh ka sakabeh djalma
saroetji,
16. Kaoela teu pĕtot-pĕtot
moedji soekoer tina sabab ma-
raneh, sarta ingĕt bae ka ma-
raneh teh dina sadjĕroning
panĕnĕda kaoela:
17. Soepajä Allahna Goesti
oerang Jesoes Kristoes, Rama
sagala kamoeljaan, moegi-
moegi ka maraneh maparin
Roh kapintĕran sarta pange-
brehan pikeun nganjahokeun
ka salira andjeunna;
18. Sing ditjaangkeun ma-
tana hate maraneh, soepaja
maraneh pada nganjahokeun
ka pangarĕp-ngarĕp pangnja-
oerna, djeung kana kasoegi-
haning kamoeljaan warisanana
di djalma saroetji;
19. Kitoe deui kana lang-
koeng-langkoeng gĕdening ka-
wasa andjeunna moenggoeh
ka oerang noe pĕrtjaja, toe-
moet sakoemaha matihing ka-
bĕdasan kawasana,
20. Noe koe andjeunna geus
dipidamĕl ka Kristoes, koe
ditanghikeunana ti noe maraot
teja. Sarta geus dilinggihkeun
di tĕngĕneun andjeunna di
djĕro sawarga,
21. Langkoeng poendjoel
ti sakabeh pangkat-pangkat,
djeung noe pada moerba, sar-
ta noe pada kawasa, djeung
para gĕgĕden, kitoe deui saka-
beh ngaran anoe disĕboet, lain
noe di ijeu doenja bae, ma-
lah noe di aherat oge;
22. Sarta saniskara geus
ditaloekkeun dina handapeun
dampalna, djeung dipasihkeun
ka garedja djadi sirahna,
djoengdjoenan saniskara.
23. Ari moenggoeh garedja
teh salirana, kapĕpĕkaning eta
noe mĕpĕkan sakabeh di djĕro
sadaja.

PASAL 2.

Sarta maraneh pon kitoe ke-
neh koe Allah geus pada
dihiroepkeun, ari tadi mah
maraneh teh paeh koe kasa-
lahan reudjeung dosa.
2. Nja di djĕro eta maraneh

bareto loemampah teh, noeroet djaman ijeu doenja, noeroet kapalana noe pada moerba di awang-awang, nja soekma noe ajeuna migawe di djĕro hate sakoer anak kabahaan.
3. Oerang ge sakabeh tadina kaasoep eta, loemampah teh pada ngadjoedjoer napsoe daging oerang, ngalampahkeun karĕp daging sarta pikir; djeung oerang pada bakat anak bĕbĕndoe, saroewa djeung anoe sedjen.
4. Tatapi Allah, noe langkoeng soegih kawĕlasanana, koe doemeh kaasihanana noe agoeng, noe dianggo miasih ka oerang,
5. Keur oerang paeh koe kasalahan teja, ngahiroepkeun oerang reudjeung Kristoes, (maraneh pangsalamĕt teh koe sih-koernija);
6. Sarta geus ngahoedangkeun oerang reudjeung, kitoe deui geus ngadijoekkeun oerang reudjeung di djĕro sawarga, barĕng djeung Kristoes Jesoes.
7. Soepaja andjeunna di djaman mangke ngaboektikeun kasoegihan sih-koernijana noe kalangkoeng gĕde, nja eta koe kamoerahanana ka oerang di djĕro Kristoes Jesoes.
8. Karana maraneh pangsalamĕt teh koe sih-koernija, lantaran kapĕrtjajaan; ari eta teh lain ti diri maraneh, estoena mah pasihan Allah;
9. Lain koe panggawe, soepaja djalma oelah aja noe moedji maneh.
10. Karana oerang teh dadamĕlan Allah; di djĕro Kristoes Jesoes geus pada didjadikeun baris milampah panggawe hade, noe koe Allah geus ditjawiskeun keur pilampahkeuneun oerang.
11. Koe sabab eta, sing pada ingĕtkeun, ari maraneh, noe tadina oerang kapir moenggoeh dina daging teh, sarta dibasakeun koeloep koe noe kasĕboet disoenatan dina daging, noe dipigawe koe leungeun,
12. Nja maraneh teh mangsa harita tanpa Kristoes, pisah djeung kapriboemian Israil, semah moenggoeh ka pĕrdjangdjian pasoebajaan, teu boga pangarĕp-ngarĕp, sarta tanpa Allah di doenja teh.
13. Dĕmi ajeuna, rehna di djĕro Kristoes Jesoes, maraneh noe tadina djaoeh teh, geus djadi deukeut koe gĕtih Kristoes.
14. Sabab Kristoes teh nja karoentoetan oerang, noe geus ngahidjikeun eta noe doewa teja, sarta geus ngabongkar bilik-tembok panghalangan, nja hal moemoesoehan teja;
15. Rehna dina daging an-

djeunna geus ngaleungitkeun
hoekoem parentah noe eusina
roekoen-roekoen teja, soepaja
koe andjeunna eta noe doewa
teh di djĕro salirana didjadi-
keun hidji manoesa anjar, nja
koe ngadamĕl karoentoetan;
16. Sarta soepaja eta noe
doewa teh koe andjeunna di-
rapihkeun djeung Allah dina
salira hidji, lantaran kai-di-
palang teja, sanggeusna moe-
moesoehan teh koe andjeunna
dipaehkeun dina eta.
17. Ana geus kitoe soem-
ping, ngembarkeun karoen-
toetan dina Indjil, nja ka ma-
raneh anoe djaoeh, sarta ka
eta noe deukeut teja.
18. Karana koe lantaran
andjeunna oerang doewanana
teh geus boga djalan keur
ngadeuheus ka Rama, koe
Roh hidji.
19. Djadi koe sabab eta
maraneh teh geus lain semah,
sarta lain djalma madjik, ĕnja-
na mah sasama priboemi
djeung noe saroetji, sarta
djalma eusi-gĕdong Allah;
20. Geus pada diadĕgkeun
dina padĕmen beunang para
rasoel sarta para nabi; ari
noe djadi batoe-djoeroe mah
Jesoes Kristoes koe andjeun.
21. Nja dina eta teh sagĕ-
dong kabeh, geus ditĕrap-
tĕrapkeun sarta rapat, seug
ngadjangkoengan, djadi kabah
soetji dadamĕlan Goesti.
22. Sarta dina eta teh ma-
raneh ge kitoe keneh pada dia-
dĕgkeun, djadi gĕdong ling-
gihaneun Allah lantaran Roh.

PASAL 3.

Kitoe sababna noe matak
kaoela Paoeloes babandan
Kristoes Jesoes keur maraneh
oerang kapir.
2. Soegan maraneh geus
ngadenge hal atoeran sih-
koernija Allah, noe dipasih-
keun ka kaoela keur ka ma-
raneh,
3. Jen kaoela koe lantaran
wahjoe dipaparin njaho ka
rasijah teja, sakoemaha noe
koe kaoela geus ditjatoerkeun
di loehoer, pondok bae;
4. Ana maratja eta teh,
maraneh bisa njaho kana pa-
ngarti kaoela moenggoeh dina
rasijah Kristoes,
5. Noe keur djaman ka
toekang-toekang hanteu di-
njahokeun ka anak manoesa,
sakoemaha eta teja mangsa
ajeuna geus diebrehkeun ka
para rasoel sarta ka para
nabi andjeunna noe saroetji,
koe Roh:
6. Nja eta jen oerang kapir
teh sasama ahli-waris, sarta
batoer sabadan, kitoe deui
sasama ngamilik pĕrdjangdjian
di djĕro Kristoes, koe lanta-
ran Indjil.
7. Ari kaoela teh geus djadi
abdi eta Indjil, tina pasihan

koernija Allah, noe dipapa-
rinkeun ka kaoela bawaning
tina kamatihan kawasana.
8. Nja kaoela, panghina-
hinana moenggoeh di djalma
saroetji, noe dipaparin ijeu
sih-koernija teja, ngoewar-
keun ka oerang kapir kasoe-
gihan Kristoes noe teu beu-
nang dikira-kira,
9. Sarta njaangkeun ka sa-
kabeh, masingna pada nga-
harti kana hal atoeran rasijah,
noe ti babaheula pisan boeni
di sadjĕroning Allah, noe geus
ngadjadikeun saniskara lanta-
ranana Jesoes Kristoes.
10. Soepaja ajeuna koe ga-
redja sawarna-warnaning ka-
oeningaan Allah dinjahokeun
ka pangkat-pangkat sarta para
kawasa di sawarga,
11. Noeroetkeun pikĕrsa-
eun ti kalanggĕngan, noe koe
andjeunna geus ditangtoskeun
di djĕro Kristoes Jesoes,
Goesti oerang;
12. Anoe djadi lantaran oe-
rang teh boga kaloedeungan,
djeung boga djalan keur nga-
deuheus sarta kĕndĕl, koe ka-
pĕrtjajaan ka andjeunna.
13. Koe sabab eta, panĕda
kaoela, moegi oelah djadi leu-
tik hate dina kasoekĕran kaoela
keur maraneh, karana eta teh
matak moelja ka maraneh.
14. Kitoe sababna noe ma-
tak kaoela ngadĕkoekeun toe-
oer kaoela ka pajoeneun Rama
Goesti oerang Jesoes Kristoes,
15. Nja ti eta sagala bangsa
pada katĕlah djĕnĕngan, boh
anoe di sawarga, boh anoe
di boemi;
16. Noe disoehoenkeun,
moegi-moegi maraneh dipa-
parin, sakoemaha kasoegihan
kamoeljaanana, sing pada di-
bĕdaskeun nja kakoewatan
koe Roh andjeunna, moeng-
goehing di batin maraneh;
17. Soepaja Kristoes teh koe
lantaran kapĕrtjajaan linggih
di djĕro hate maraneh, sarta
maraneh pada boga akar
djeung padĕmen dina ka-
asihan;
18. Sangkan maraneh pada
bisa ngahartikeun pisan, ba-
rĕng djeung djalma saroetji
sakabeh, kana lĕgana, djeung
pandjangna, djeung djĕrona,
djeung loehoerna,
19. Sarta nganjahokeun ka-
na kaasihan Kristoes, noe
ngoengkoelan sagala kanjaho,
soepaja maraneh pada dipi-
noehan tĕpi kana soegri ka-
pinoehaning Allah.
20. Dĕmi anoe ijasa ngada-
mĕl kalangkoeng-langkoeng
pisan ngoengkoelan ti batan
sakabeh anoe djadi panĕda
atawa noe djadi pikir oerang,
noemoetkeun sakoemaha ka-
wasa noe ngadamĕl di djĕro
oerang,
21. Nja eta anoe koedoe
dibaktian kamoeljaan di ga-

redja, noe di djĕro Kristoes Jesoes, sing toeroen-toemoeroen langgĕng salalawasna! Amin.

PASAL 4.

Pedah kitoe, kaoela noe djadi babandan tina sabab Goesti teja, mitoetoer ka maraneh: reh maraneh geus pada disaoer, loemampah teh sing sakoemaha pipantĕseunana kana pangnjaoerna;
2. Nja eta make sagala karĕndahan, djeung kasarehan, sarta make kasabaran, pada silih-sabaran dina kanjaahan;
3. Bari pada sing sarĕgĕp nĕtĕpkeun katoenggalaning Roh, koe talining karoentoetan.
4. Nja hidji badan sarta hidji Roh, sakoemaha maraneh disaoer teh kitoe keneh kana hidji bae pangarĕp-ngarĕpna pangnjaoer ka maraneh teja.
5. Hidji Goesti, hidji kapĕrtjajaan, hidji pangbanjoe;
6. Hidji Allah sarta Rama sakabeh, anoe linggih loehoereun sakabeh, sarta koe sakabeh, djeung di djĕro sakabeh.
7. Tatapi oerang masing-masing pada dipaparin sihkoernija teh koemaha bae takĕran pasihan Kristoes.
8. Koe sabab eta aja pangandika kijeu: Andjeunna geus moenggah ka loehoer, njandak bojongan, sarta geus maparinkeun pasihan ka manoesa.
9. Ari pilahir eta teh, jen andjeunna geus moenggah teja, naon hartina, lijan ti geus loengsoer heula kana ĕnggon panghandapna di boemi?
10. Anoe geus loengsoer teja, nja eta keneh anoe geus moenggah ka loehoereun sakabeh langit, soepaja minoehan saniskara.
11. Sarta nja eta pisan noe geus maparinkeun sawareh djadi rasoel, sawareh djadi nabi, sawareh djadi djoeroe indjil, sawareh djadi pangangon sarta goeroe:
12. Keur njampoernakeun djalma saroetji, pikeun pagawean njangkingan, pikeun ngadĕgkeun saliraning Kristoes;
13. Tĕpi ka oerang sakabeh teh pada datang kana katoenggalaning kapĕrtjajaan sarta kanjaho ka Poetra Allah, datang ka djadi djalma pasagi, datang ka oekoeran oemoer sakapinoehaning Kristoes.
14. Soepaja oerang oelah masih boedak bae, tjara ombak dikoetjlak-ketjlok, kabawa koe sagala angin piwoeroek, koe litjikna djalma, koe kadjoeligan baris akal mawa sasab.
15. Nja oerang teh sing pada ngestokeun kajaktian kalawan njaah, sangkan pada singsarwa ngagĕdean dina eta noe djadi

sirah teja, tĕgĕsna Kristoes.
16. Ti eta teh badan sakoedjoer, geus dirandjing-randjingkeun djeung dirapĕt-rapĕtkeun koe saniskara boeboekoean pangantet, tina bawaning migawena hidji-hidji anggahota satakĕr-satakĕrna, tinĕkan ngagĕdeanana badan teh, pikeun ngadĕgkeun maneh dina kanjaahan.
17. Koe sabab eta, kaoela mitjatoer sarta ngomat-ngomatan di djĕro Goesti, maraneh poma oelah loemampah keneh tjara bangsa kapir loemampah noeroet kasija-sijaan pikir.
18. Eta teh pada poëk akalna, djaoeh ti hiroeping Allah, tina bawaning kabodoan noe aja di djĕro dirina, tina bawaning kateuasan hatena.
19. Pedah leungit pangrasana, noe matak geus pada njĕrahkeun maneh kana kalatjoeran, baris migawe sagala roepa kanadjisan sarta djeung djodjoh.
20. Tatapi maraneh mah diwoeroek Kristoes teh lain kitoe;
21. Kitoe soteh moen maraneh geus ngadenge ka andjeunna, sarta geus diwoeroek koe andjeunna, sakoemaha kajaktian noe aja di djĕro Jesoes teja:
22. Nja eta maraneh koedoe mitjeun lampah bareto, nja kamanoesaan heubeul teja, noe diroeksak koe sagala napsoe gogoda;
23. Djeung maraneh koedoe dianjarkeun moenggoeh dina soekmaning pikir maraneh,
24. Sarta make kamanoesaan anjar, noe didjadikeunana ngala ka Allah, watĕkna kabĕnĕran sarta kasoetjian noe sajakti.
25. Koe sabab eta, geura pada mitjeun bohong, koedoe ngomong noe sajakti, oenggal-oenggal djalma djeung kantjana: karana oerang djadi anggahota batoer pada batoer.
26. Moen maneh ambĕk, oelah koengsi matak dosa; ambĕk maneh oelah kasĕdĕk koe soeroepna panon-poë;
27. Sarta oelah rek ngĕnggonkeun Iblis.
28. Ari noe tadina maling, poma oelah maling deui, anggoer makaja, migawe pagawean hade koe leungeun, soepaja boga pikeun toetoeloeng ka noe boetoeh.
29. Soengoet maneh oelah ngabidjilkeun omong tjawokah, nja koedoe ngabidjilkeun teh anoe hade pikeun ngadĕgkeun pĕrtjaja koemaha mistina bae, soepaja ngadatangkeun bĕrkah ka noe ngadenge.
30. Djeung oelah migawe noe matak ngĕrik Roh Allah noe soetji, nja eta noe geus dianggo ngĕtjap ka maraneh keur baris poëan dileupaskeun.

31. Saniskara panas-ati, djeung poendoeng, djeung ambĕk, djeung hahaok, djeung ngagogoreng sing didjaoehkeun ti maraneh, djeung sagala bae kagorengan.
32. Nja moedoe silih-pikawĕlas djeung silih-pikawatir, sarta djeung silih-hampoera, sapĕrti Allah ge di djĕro Kristoes geus ngahampoera ka maraneh.

PASAL 5.

Koe sabab eta, maraneh sing niroe ka Allah, sapedah maraneh poetra kaasih;
2. Sarta loemampah teh koedoe djeung kanjaahan, sapĕrti Kristoes ge miasih ka oerang, sarta geus njĕrahkeun andjeun keur pimangpaateun oerang, ngadjadi pangabakti reudjeung koerban, djadi aämbeuan anoe seungit bade ka Allah.
3. Ari djinah, djeung saniskara kanadjisan, atawa kapĕrĕtjitan, oelamoen aja di tĕngah maraneh, disĕboet oge oelah; nja eta teh pĕrloe pisan di djalma saroetji;
4. Kitoe keneh kanistaan, atawa ngomong tjĕmplang-tjĕmploeng djeung banjol, eta teh teu pantĕs; noe pantĕs mah moedji soekoer.
5. Karana maraneh geus pada njaho, ari djalma djinah, atawa noe nadjis, atawa noe pĕrĕtjit, (noe sasat njĕmbah ka brahala), teu boga warisan dina karadjaan Kristoes sarta Allah.
6. Poma-poma maraneh oelah koengsi kagĕndam koe djalma make omongan gapong; sabab lampah kitoe teh ngadatangkeun bĕbĕndoening Allah ka sakoer anak kabahaan.
7. Manana oelah rek babatoeran djeung djalma kitoe.
8. Karana maraneh tadina teh poëk, dĕmi ajeuna mah pada tjaang koe Goesti. Nja loemampah teh sing sakoemaha anak tjaang;
9. (Karana boewah tjaang teh nja eta saniskara kahadean, djeung kabĕnĕran, sarta kajaktian);
10. Sarta koedoe pada ngararasakeun naon noe pikamanaheun koe Goesti.
11. Djeung oelah biloek kana pagawean poëk noe taja hasilna, anggoer leuwih hade tjawad.
12. Sabab anoe dipigawe ririkipan koe eta teh, diomongkeun oge geus nista.
13. Tatapi eta sakabeh lampah teh, ana geus ditjawad koe tjaang, katara; karana sakoer anoe beh katara mah, nja tjaang.
14. Koe sabab eta aja pangandika kijeu: Geura njaring, eh maneh anoe heës,

geura hoedang ti noe paraeh, sarta Kristoes bakal njaangan ka maneh!

15. Koe sabab eta masing pada ijatna, maraneh loemampah teh koedoe make tĕmahwadi, oelah tjara anoe boeroeng, nja sing tjara anoe pintĕr;

16. Sarta djadjadikeun mangsa, karana poë teh goreng.

17. Manana maraneh oelah rek bodo, nja koedoe pada ngahartikeun naon anoe djadi pangĕrsa Goesti.

18. Djeung oelah rek mabok koe tji-anggoer, eta teh noengtoen kana kalatjoeran; bĕnĕrna mah pada sing djadi pinoeh koe Roh,

19. Sarta sasaoeran teh djeung batoer koedoe make djaboer, djeung poepoedjian, sarta njanjian rohani, djeung njanji sarta moedji ka Goesti sadjĕro hate maraneh;

20. Djeung salawasna koedoe pada ngoetjap soekoer ka Allah Rama tina sabab saniskara, mawa djĕnĕngan Goesti oerang Jesoes Kristoes,

21. Bari sing silih-esto djeung batoer bawaning sijeun koe Kristoes.

22. Eh sakoer awewe! sing pada ngesto ka salaki maneh, koemaha tjara ka Goesti;

23. Sabab lalaki teh sirah awewe, sapĕrti Kristoes ge sirah garedja; sarta nja andjeunna teh Djoeroe-salamĕt salirana teja.

24. Koe sabab eta, sapĕrti garedja ngesto ka Kristoes, nja kitoe keneh awewe koedoe pada ngesto ka salakina dina sagala pĕrkara.

25. Eh sakoer lalaki! sing pada njaäh ka pamadjikan maneh, sapĕrti Kristoes ge miasih ka garedja, sarta geus njĕrahkeun andjeun nja keur mangpaat eta;

26. Kĕrsana teh rek disoetjikeun, sanggeus koe andjeunna dibĕrĕsihkeun koe tji-panjebor teja barĕng pangandika;

27. Soepaja ngadjagragkeun garedja teh di pajoeneun salira andjeunna moelja, hanteu tjerong, atawa karĕdjoet, atawa sapapadana, nja soepaja soetji sarta taja pikatjawadeunana.

28. Nja kitoe keneh moenggoeh lalaki wadjib njaah ka pamadjikan, satjara ka awakna sorangan. Tijap-tijap noe njaah ka pamadjikan, eta teh njaah ka dirina.

29. Karana salalawasna ge tara aja noe geuleuh ka awak sorangan; ĕnjana mah dibajoean sarta digĕtenan, sapĕrti Goesti ge ka garedja kitoe keneh.

30. Sabab oerang teh anggahota salirana, asal ti daging

andjeunna sarta ti toelang andjeunna.
31. Koe sabab eta djalma bakal ninggalkeun indoengbapana, toeloej ngarakĕtan ka pamadjikanana; ari eta doewanana bakal djadi sadaging.
32. Eta teh rasijah gĕde; ari ditjatoerkeunana koe kaoela nĕnggĕl ka Kristoes reudjeung garedjana.
33. Sabalikna maraneh oge, oenggal-oenggal djalma koedoe pada njaah ka pamadjikan, sing sakoemaha ka awak sorangan; ari awewe mah, masing sijeun koe salakina.

PASAL 6.

Eh sakoer baroedak! sing pada noeroet ka indoeng-bapa maneh di djĕro Goesti; karana lampah kitoe teh bĕnĕr.
2. Koedoe masing hormat ka bapa sarta ka indoeng, (nja eta timbalan pangheulana anoe make pĕrdjangdjian);
3. Soepaja maneh djamoega, sarta pandjang oemoer di boemi.
4. Ari maraneh, eh sakoer bapa! poma oelah njijeun piambĕkeun anak maraneh; bĕnĕrna mah koedoe dimoemoele kalawan piwoeroek sarta pangwarah ti Goesti.
5. Eh sakoer noe ngaboedjang! sing pada noeroet ka djoeragan maneh di lahir, moedoe djeung sijeun sarta ngagidir, kalawan langsarna hate maraneh, sakoemaha ka Kristoes;
6. Oelah make ngawoela ngan hareupeun bae, tjara noe ngarah dipikarĕsĕp koe djalma, nja moedoe sakoemaha kawoelaning Kristoes, ngestoekeun pangĕrsa Allah tĕroes reudjeung hate;
7. Sarta ngawoela djeung satĕmĕnna, sakoemaha ka Goesti, lain ka djalma;
8. Sapedah maraneh pada njaho, naon bae kahadean noe geus dipigawe koe oenggaloenggal djalma, eta tangtoe pinampaeun gandjaranana ti Goesti, boh anoe koemawoela, boh anoe mĕrdika.
9. Ari maraneh, eh sakoer djoeragan! koedoe pon kitoe keneh nja milampah ka boedjang, oelah make ngamangngamang, rehna pada njaho, jen Goesti itoe nja Goesti maraneh keneh linggih di sawarga, sarta moenggoeh di andjeunna mah hanteu pisan pilih-kasih.
10. Djeung deui, eh doeloer-doeloer kaoela! sing pada djadi koewat di djĕro Goesti, sarta dina kabĕdasan kawasana.
11. Pake koe maraneh salĕngkĕping pakarang Allah, soepaja maraneh bisa tagĕn ngalawan sagala akal kalitjikan Iblis.

12. Sabab oerang pĕrang teh lain djeung daging sarta gĕtih, ĕnjana mah djeung sakabeh pangkat-pangkat, djeung noe pada moerba, djeung noe pada njakrawati poëkna djaman ijeu, djeung sakoer soekma djaroelig di awang-awang.
13. Koe sabab kitoe, geura tjokot salĕngkĕping pakarang Allah, soepaja maraneh koewat ngalawan dina mangsa poëan goreng, sarta ari geus ngalampahkeun saniskara teh, tagĕn.
14. Manana sing tĕgĕr nangtoeng, tjangkeng maraneh disaboek koe kajaktian, djeung dibadjoe-kĕre koe kabĕnĕran;
15. Djeung soekoe disapatoean koe samaktana Indjil kasĕnangan.
16. Toeroeg-toeroeg tjokot kĕpĕng kapĕrtjajaan, nja koe eta maraneh bisa mareumkeun sakabeh djamparing seuneu si goreng teja.
17. Sarta tjokot balakoetak kasalamĕtan, djeung pĕdanging Roh, tĕgĕsna pangandika Allah.
18. Djeung salalawasna koedoe nĕnĕda koe Roh, kalawan saniskara panĕda reudjeung panjambat, sarta barĕngan koe njaring noe teu pĕgat-pĕgat, bari mangnjambatkeun sadajana djalma saroetji;
19. Kitoe deui ka diri kaoela, soepaja kaoela moegi dipaparin pangandika dina ngangah soengoet kaoela, baris kaoela djeung kaloedeungan ngoewarkeun rasijah Indjil;
20. Nja tina sabab eta teh kaoela piwarangan njandang rante; - soepaja kaoela bisa njatoerkeun eta djeung kaloedeungan, sakoemaha mistina kaoela njatoerkeun.
21. Djeung soepaja maraneh ge pada njaho kana hal pĕrkara kaoela, sarta kana lalampahan kaoela, saniskarana mĕngke ka maraneh ditjaritakeun koe Tihikoes, doeloer kaasih sarta sarat satoehoe di djĕro Goesti;
22. Eta koe kaoela geus dititah ka maraneh, kitoe anoe dipambrih, soepaja maraneh pada njaho kana hal pĕtana kaoela, djeung soepaja eta ngalilipoer kana hate maraneh.
23. Moegi-moegi doeloer-doeloer pada dipaparin kasĕnangan, djeung kanjaahan barĕng kapĕrtjajaan, ti Allah Rama, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes.
24. Sih-koernija teh moegimoegi njarĕngan ka sadajana djalma anoe njaah ka Goesti oerang Jesoes Kristoes sarta teu bejak-bejak. Amin.

---

# IJEU SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG PILIPI.

PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes djeung Timoteoes, abdi Jesoes Kristoes, doematĕng sadaja djalma saroetji di djĕro Kristoes Jesoes, noe aja di nagara Pilipi, sarta ka para pangoeroes reudjeung ka para djoeroe-laden:

2. Moegi-moegi maraneh pada dipaparin sih-koernija reudjeung kasĕnangan ti Allah, Rama oerang, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes!

3. Kaoela moedji soekoer ka Allah kaoela, saban-saban kaoela ras ingĕt ka maraneh.

4. Djeung salawasna dina sakabeh panĕda kaoela, teu loewang mangnĕdakeun maraneh sakabeh sarta kaboengahan,

5. Tina sabab katoenggalan maraneh teh djeung Indjil, ti poë barang-mimiti dongkap ka ajeuna;

6. Djeung bari nangtoekeun dina pikir kaoela, ari noe mitĕmbĕjan ngadamĕl padamĕlan hade di djĕro hate maraneh teja, tanwande bakal marantoskeun eta dongkap kana poëan Jesoes Kristoes.

7. Nja pantĕs lĕbah kaoela ngangkeuhkeun kitoe ka maraneh sadaja, sabab maraneh aja dina hate kaoela, ari dina kaoela njandang barogod, djeung dina kaoela manglawankeun sarta ngajakinkeun Indjil, maraneh teh sakabeh pada miloe ngabogaan sihkoernija djeung kaoela.

8. Karana Allah teh saksi kaoela, jen kaoela hajang pisan papanggih djeung maraneh sakabeh kalawan tjitĕrĕs Jesoes Kristoes.

9. Sarta ijeu noe koe kaoela disoehoenkeun teh, nja kanjaahan maraneh moegi mingkin tambah deui tambah deui moenggoeh dina kanjaho sarta dina saniskara pangrasa,

10. Soepaja maraneh bisa njoba-njoba naon noe hade naon noe goreng, sangkan maraneh sadjati, euweuh anoe matak tatadjongan baris dina poëan Kristoes;

11. Pinoeh koe boewah kabĕnĕran, noe koe lantaran Jesoes Kristoes matak ngadjadikeun kamoeljaan reudjeung poedji bade ka Allah.

12. Djeung deui, eh doeloer-doeloer! kaoela mere njaho ka maraneh, ari noe

kasorangkeun ka kaoela teh,
eta geus leuwih pisan nja matak madjoekeun Indjil,
13. Datang ka barogod kaoela geus katara jen tina sabab Kristoes, di sagĕdong pangadilan djeung ka sakabeh lijan ti dinja;
14. Sarta ari doeloer-doeloer di djĕro Goesti teh, anoe reja mah kakĕndĕlan koe barogod kaoela, noe matak tambah kawanianana njatoerkeun pangandika djaoeh kana sijeun.
15. Nja aja oge sawareh ngoewarkeun Kristoes teh koe bawaning dĕngki sarta hajang paseja, tatapi sawareh deui mah ngoewarkeunana koe bawaning soeka.
16. Ari itoe pangoewarkeunana Kristoes teh tina hajang paseja, hanteu bĕrĕsih, panjanana ngawoewoehkeun kasoekĕran kana barogod kaoela;
17. Tatapi ari eta mah tina kanjaahan, pedah njarahoëun jen kaoela teh dibakoekeun manglawankeun Indjil.
18. Djadi ajeuna koemaha? Parandene kitoe ge, boh dipake paminding, boh djeung saĕnja-ĕnjana, da geuning Kristoes keneh bae anoe dioewarkeun teh; nja eta koe kaoela dipake boengah, sarta bakal dipake boengah bae.
19. Sabab kaoela njaho, jen eta teh kadjadjadianana tangtoe matak salamĕt kaoela, koe bĕrkah panĕda maraneh sarta koe pitoeloeng Roh Jesoes Kristoes;
20. Nja sakoemaha noe dipikahajang sarta diarĕp-arĕp koe kaoela, jen kaoela teh dina saniskara oge moal kawiwirangan; satĕgĕsna mah djeung sakoer kaloedeungan, koemaha adat sasari, nja kitoe keneh ajeuna, Kristoes teh bakal kaagoengkeun dina awak kaoela, boh koe hiroep kaoela, boh koe paeh kaoela.
21. Karana hiroep kaoela teh Kristoes, sarta paeh teh kaoentoengan kaoela.
22. Tatapi lamoen hiroep di djĕro daging teh matak kaoela aja boewah pagawean, - sarta mana noe dek dipilih, eta kaoela alim teuing.
23. Sabab kaoela disĕdĕkkeun koe doewa pĕrkara: aja hajang ninggal, sarta reureudjeungan djeung Kristoes, karana eta teh leuwih hade katjida.
24. Tatapi ari tĕtĕp di djĕro daging mah, eta leuwih pĕrloe tina sabab maraneh.
25. Sarta tina bawaning pangandĕl kitoe kaoela njaho, jen kaoela teh bakal tĕtĕp, sarta tĕtĕp reureudjeungan djeung maraneh sakabeh, nja baris pimadjoeëun maraneh sarta baris kaboengahaning kapĕrtjajaan;

26. Soepaja sing leuwih pisan pamoedji maraneh teh di djĕro Kristoes Jesoes koe karana kaoela, tina sabab kaoela datang deui ka maraneh.

27. Ngan maraneh loemampah teh moedoe sing sakoemaha pipantĕseunana kana Indjil Kristoes, soepaja, boh kaoela datang sarta tĕpoeng djeung maraneh, boh keur djaoeh, kaoela ngadenge hal maraneh, jen maraneh teh pada tĕgĕr toenggal saroh, sarta pada sapikir ngabantoe mangmĕrangkeun kapĕrtjajaan kana Indjil,

28. Djeung teu pisan gimir koe noe ngamoesoeh; eta teh alamat karoeksakan ka itoe, ari moenggoehing ka maraneh mah alamat kasalamĕtan, sarta kitoe teh ti Allah.

29. Karana maraneh geus pada dipasihan koernija tina sabab Kristoes, lain woengkoel pĕrtjaja bae ka Kristoes teh, malah djeung njandang sangsara tina sabab andjeunna;

30. Da maraneh pĕrang saroewa bae, sakoemaha noe koe maraneh bareto katendjo di kaoela, sarta ajeuna kadenge ti kaoela.

PASAL 2.

Ari ajeuna moen aja panglilipoer di djĕro Kristoes, moen aja pangoepahing kanjaahan, moen aja katoenggalan Roh, moen aja karoenja sarta kawĕlasan:

2. Tjing geura toetoegkeun kaboengahan kaoela, nja moedoe masing samijoek, saroewa nja kanjaahan, sapikir djeung sapangrasa.

3. Oelah milampah naonnaon koe tina hajang paseja, atawa ngarah kahormatan gapong; bĕnĕrna mah koe karĕndahan ati moedoe pada ngangkeuhkeun batoer poendjoel ti batan diri sorangan.

4. Oelah pada nolih kangeunahan pribadi, nja moedoe pada nolih deui kangeunahan batoer.

5. Sabab maraneh pangrasa teh moedoe sakoemaha pangraos Kristoes Jesoes;

6. Ari eta, keur nganggo roepaning Allah, sami teh djeung Allah koe andjeunna banteu dimanah ngarampog;

7. Nadjan kitoe seug ngeuweuhkeun andjeun, ngalap roepa kawoela, djadi saroewa djeung manoesa,

8. Sarta kapĕndak sarimbag djeung manoesa. Andjeunna teh geus ngahandapkeun andjeun, djadi anoet moenggah datang ka poepoes, nja datang ka poepoes dina kai-dipalang.

9. Tina sabab kitoe, andjeunna koe Allah geus diloehoerkeun kalangkoeng pisan, sarta dipasihan djĕnĕngan poendjoel ti sakabeh ngaran,

10. Soepaja sakabeh toeoer, sakoer anoe aja di sawarga, sarta noe aja di boemi, djeung noe aja di sahandapeun boemi, pada darĕkoe, mawa djĕnĕngan Jesoes,
11. Djeung soepaja sakabeh letah pada ngakoekeun, jen Jesoes Kristoes teh Goesti, pikeun kamoeljaan Allah Rama.
12. Koe sabab eta, eh kaasih kaoela! sapĕrti maraneh salawasna noeroet, oelah mangsa keur djonghok kaoela bae, soemawonna ajeuna keur kaoela djaoeh, koedoe pada njijeun kasalamĕtan diri maraneh kalawan sijeun sarta ngagidir.
13. Karana nja Allah anoe ngadamĕl di djĕro maraneh teh hajang sarta djeung prakna ngalampahkeun, tina sabab kasoekaanana.
14. Saniskara teh lampahkeun oelah djeung gĕgĕlĕndĕng sarta malikkeun omong;
15. Soepaja maraneh oelah aja tjawadeun sarta sing bĕrĕsih, djadi Poetra Allah, euweuh koetjiwana tjitjing teh di tĕngah bangsa bengkok sarta tibalik pikir, ari di tĕngah eta teh maraneh ngagĕntjlang sapĕrti damar di doenja;
16. Pada mintonkeun pangandika kahiroepan, keur pipamoedjieun kaoela dina poëan Kristoes, jen kaoela loemampah teh hanteu gaplah, kitoe deui digawe teh hanteu gaplah.
17. Tatapi sanadjan kaoela datang ka didjadikeun koerban inoeman ge, ditjitjikeun bari ngoerban sarta manghoeloean kapĕrtjajaan maraneh, kaoela mah boengah, sarta miloe boengah djeung maraneh sakabeh.
18. Moenggoeh maraneh ge moedoe pada boengah tina sabab kitoe, sarta miloe boengah djeung kaoela.
19. Sarta kaoela aja pangharĕpan di djĕro Goesti Jesoes, moal lila ge nitahan Timoteoes ka maraneh, soepaja kaoela ge sĕnang, samangsa kaoela meunang bedja hal pĕrkara maraneh.
20. Karana kaoela taja deui noe sapikir tjara eta, tangtoe tĕmĕn pisan ngoeroeskeun hal pĕrkara maraneh.
21. Karana ari noe loba mah pada ngoeroes anoe dirina sorangan, lain ngoeroes anoe Kristoes Jesoes.
22. Ari moenggoeh Timoteoes mah maraneh pada njaho kaestoeanana, jen geus ngabdi reudjeung kaoela dina Indjil, sakoemaha tjara anak ka bapa.
23. Pangharĕpan kaoela, dimana kaoela geus tĕrang pitĕmaheunana pĕrkara kaoela, ngageuwat nitahan eta.
24. Tatapi kaoela di djĕro Goesti geus nangtoekeun, jen

kaoela sorangan ge bakal tereh bisa ngadatangan.

25. Tatapi kaoela boga rasa pĕrloe nitahan ka maraneh Epaproditoes, doeloer kaoela, sarta pangbantoe digawe, djeung batoer sasama pĕrang, noe djadi djoeroengan maraneh sarta poerah ngaladenan pangaboetoeh kaoela.

26. Noe matak dititah, tina sabab hajangeun papanggih djeung maraneh sakabeh, sarta bangĕt mĕlangna, pedah maraneh geus ngadenge bedja jen dirina teh boga panjakit.

27. Ĕnja eta teh tadina boga panjakit tamah, wani bis-bis maot; ngan tatapi Allah miwĕlasan ka dinja, sarta lain ka dinja bae, malah ka diri kaoela oge, soepaja kaoela nalangsa teh oelah katambah deui nalangsa.

28. Tina sabab kitoe mingkin geuwat dititah koe kaoela, soepaja maraneh, ari nendjo ka eta, seug pada boengah deui, sarta diri kaoela kasoedaan nja nalangsa.

29. Eta koe maraneh akoe di djĕro Goesti kalawan sagala kaboengahan, djeung moedoe ngadjenan ka djalma noe kitoe.

30. Sabab nja koe karana padamĕlan Kristoes noe matak datang ka bis-bis maot teh, tega ka patina, bawaning hajangeun njoekoepan anoe koerang keneh pangalaladenan maraneh teh ka kaoela.

PASAL 3.

Djeungna deui, eh doeloer-doeloer kaoela! sing pada boengah di djĕro Goesti. Njoeratan kitoe-kitoe keneh ka maraneh, kaoela teh moal djoehal, sarta matak santosa ka maraneh.

2. Geura tarendjokeun andjing teja, geura tarendjokeun djalma goreng njĕkĕl gawe, geura tarendjokeun soesoenatan teu poegoeh.

3. Karana ari noe disoenatan saestoe mah nja oerang, noe ngabakti ka Allah koe Roh, sarta moedji maneh tina hal Kristoes Jesoes, djeung hanteu ngandĕlkeun daging.

4. Halta di kaoela ge aja pĕrkara daging andĕlkeuneun. Lamoen anoe sedjen boga rasa, jen dirina aja andĕlkeuneun pĕrkara daging, kaoela mah komo:

5. Disoenatan oemoer dalapan poë, bangsa Israil, kaom Boenjamin, oerang Ibrani toeroenan ti Ibrani; moenggoeh hal Toret, kaoela ahli parisi;

6. Moenggoeh hal kasarĕgĕpan, kaoela djalma nganijaja garedja; moenggoeh hal kabĕnĕran noe dina Toret teja, kaoela euweuh tjawadeun.

7. Tatapi anoe djadi kaoentoengan kaoela teh, eta koe

kaoela diangkĕn karoegian.
8. Saĕnja-ĕnjana mah, saniskara ge koe kaoela diangkĕn karoegian bae, koe tina kaahenganana kanjaho ka Kristoes Jesoes, Goesti kaoela; nja tina sabab andjeunna kaoela geus tjoel, daek karoegian eta saniskara, datang ka diangkĕn roentah, soepaja kaoela meunang Kristoes djadi kaoentoengan kaoela;
9. Sarta kapanggih aja di djĕro andjeunna, lain boga kabĕnĕran kaoela pribadi anoe ti Toret, boga teh kabĕnĕran anoe datang koe kapĕrtjajaan ka Kristoes, tĕgĕsna kabĕnĕran anoe ti Allah, lantaran kapĕrtjajaan;
10. Sangkan kaoela nganjahokeun ka Kristoes, djeung kana kamatihan tanghina, sarta kana toenggal djeung kasangsaraanana, djadi sakaroepa djeung poepoesna;
11. Malah-mandar kaoela datang ka bisa hoedang deui ti noe paraeh.
12. Lain pisan jen geus beunang koe kaoela, atawa kaoela ĕnggeus sampoerna; ĕnjana mah diobrek-obrek, malah-mandar koe kaoela katewak, sapedah diri kaoela ge geus ditewak koe Kristoes.
13. Eh doeloer-doeloer! kaoela teu pisan-pisan boga angkeuh, jen geus katewak koe kaoela.
14. Ngan kaoela milampah ijeu hidji pĕrkara: noe ka toekang dipopohokeun, sarta tjondong ka noe di hareup, moro-moro kana tĕtĕngĕr, noedjoe gandjaranana pangnjaoer Allah ti sawarga di djĕro Kristoes Jesoes.
15. Ari oerang, sakoer-sakoer noe sampoerna, hajoe pada boga rarasaan kitoe; sarta oepama maraneh dina naon-naon aja rarasaan salija, eta ge koe Allah tangtoe bakal diebrehkeun ka maraneh.
16. Ngan anoe geus beunang koe oerang, dina eta oerang loemampah teh koedoe sing satata sarta sing sapangrasa.
17. Moedoe sing pada niroe ka kaoela, eh doeloer-doeloer! sarta arawaskeun ka sakoer noe loemampah tjara kaoela, reh kaoela teh pada djadi toeladan toeroetaneun maraneh.
18. Karana reja pisan djalma, geus rĕmĕn koe kaoela ditjatoerkeun ka maraneh, ajeuna ditjatoerkeun deui bari ragragan tjipanon, eta teh ngamoesoeh ka kai-dipalang Kristoes.
19. Ari noe kitoe teh panoengtoenganana karoeksakan, ari miallahna ka beuteungna, noe djadi kamoeljaanana teh wiwirangna, sarta malikiranana barang doenja bae.

20. Tatapi ari lalampahan
oerang mah aja di sawarga; nja ti dinja pisoempingeunana Djoeroe-salamĕt teh, noe koe oerang diarĕp-arĕp teja, tĕgĕsna Goesti Jesoes Kristoes,
21. Anoe bakal njalin ijeu
badan oerang noe hina, sangkan sakaroepa reudjeung salira andjeunna noe moelja, koe kamatihanana, noe djadi lantaran matak ijasaeun naloekkeun saniskara ka andjeunna.

PASAL 4.

Koe sabab eta, eh doeloer-doeloer kaoela noe kaasih sarta dipikangĕn, kaboengahan sarta makoeta diri kaoela, moedoe sing pada tĕgĕr kitoe di djĕro Goesti teh, eh kaasih!
2. Kaoela mamatahan ka
Ewodia, sarta mamatahan ka Sintika, koedoe roentoet di djĕro Goesti.
3. Sarta panĕda kaoela ka
maneh, eh batoer kaoela noe satoehoe! moedoe toetoeloeng ka eta teh, noe geus pada ngabantoe pĕrang ka kaoela dina hal Indjil, reudjeung Klemen sarta djeung pangbantoe kaoela sadjaba ti dinja, ari eta ngaranna aja dina kitab kahiroepan.
4. Sing pada boengah di
djĕro Goesti saĕndĕng-ĕndĕng; kaoela ngelingan deui: sing pada boengah!
5. Kalamisan ati maraneh
moedoe katangen koe sakabeh djalma. Goesti teh geus deukeut.
6. Poma oelah rek salĕm-
pang naon-naon; ari dina saniskara, anoe dipikahajang koe maraneh teh, oendjoekkeun ka Allah koe panĕnĕda reudjeung panjambat, barĕngan koe moedji soekoer.
7. Sarta ari kasĕnangan Al-
lah teh, noe ngoengkoelan sagala pangarti, tangtoe ngaraksa hate reudjeung pikir maraneh di djĕro Kristoes Jesoes.
8. Djeungna deui, eh doe-
loer-doeloer! saniskara noe sajakti, saniskara noe prajoga, saniskara anoe bĕnĕr, saniskara anoe soetji, saniskara noe pikanjaaheun, saniskara noe hade oenina, naon bae lampah kahadean sarta naon bae lampah kapoedjian, nja eta teh geura palikiran.
9. Sakoer bae noe geus di-
woeroekkeun ka maraneh, djeung noe geus katampa, sarta noe geus kadenge, djeung noe geus katendjo di kaoela, nja eta teh lalampahkeun; ari kitoe mah, Allah noe kagoengan sagala kasĕnangan tangtoe njarĕngan ka maraneh.
10. Ari kaoela teh meunang
kaboengahan liwat-saking di djĕro Goesti, pedah maraneh ajeuna geus kahoedang ngingĕtkeun deui ka kaoela; nja

tadi ngingĕtkeun oge, ngan maraneh hanteu kaoer balas halangan.

11. Noe matak kaoela ngomong kitoe teh, lain pisan sabab aja kakoerangan; karana kaoela geus diadjar njoekoepkeun saaja-ajana di kaoela.

12. Kaoela apal kana dihandapkeun, kitoe deui apal kana boga leuwihan; ka oenggal-oenggal pĕrkara sarta ka sakabeh kaoela teh geus dipahamkeun, tjat ka seubeuh tjat ka kĕntel, boh boga leuwihan boh kakoerangan.

13. Kaoela bisa saniskara, koe Kristoes noe maparin kakoewatan ka kaoela.

14. Parandene kitoe ge, hade pisan eta lampah maraneh teh ngabelaan kana kasoekĕran kaoela.

15. Malah maraneh ge, oerang Pilipi! pada njaho, keur anjaran Indjil, basa kaoela ka loewar ti Makĕdoni teja, taja pisan garedja ngagandjĕl-gandjĕl kaoela kana hal itoengan nampa-ngaloewarkeun, ngan kadjaba diri maraneh woengkoel.

16. Karana malah keur kaoela di Tesalonika ge, maraneh ngiriman ka kaoela sakali sarta mindo, adjang pangaboetoeh kaoela.

17. Lain pisan kaoela jen mambrih pamere, ari noe dipambrih teh boewahna; dĕmi eta teh ngarĕkahan adjang itoengan maraneh.

18. Ari kaoela teh sagala katjoekoepan, moenggah datang ka leuwihan; kaoela teh moekti, sanggeus nampa ti Epaproditoes pangirim maraneh teja, saibarat aämbeuan anoe seungit, koerban noe dianggo kasĕdĕp sarta kamanah koe Allah.

19. Sabalikna Allah kaoela tangtoe njoekoepan sapangaboetoeh maraneh, noemoetkeun sakoemaha kasoegihanana, kalawan kamoeljaan, lantaran Kristoes Jesoes.

20. Ari Allah, Rama oerang, koedoe dibaktian kamoeljaan langgĕng salalawasna. Amin.

21. Pangnĕpikeun salam kaoela ka sadajana djalma saroetji di djĕro Kristoes Jesoes. Ari doeloer-doeloer noe barĕngan djeung kaoela ngirim salam ka maraneh.

22. Sadajana djalma saroetji ngirim salam ka maraneh, soemawonna oerang karaton praboe.

23. Moegi-moegi sih-koernija Goesti oerang Jesoes Kristoes njarĕngan ka maraneh sadaja. Amin.

# IJEU SĚRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG KOLOSA.

PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, rasoel Jesoes Kristoes, koe pangĕrsa Allah, reudjeung ti Timoteoes saderek,
2. Doematĕng doeloer-doeloer di djĕro Kristoes noe saroetji sarta pĕrtjaja, di nagara Kolosa: moegi-moegi maraneh pada dipaparin sihkoernija reudjeung kasĕnangan ti Allah, Rama oerang, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes!
3. Kaoela maroedji soekoer ka Allah, Rama Goesti oerang Jesoes Kristoes, sarta salalawasna mangnĕdakeun maraneh,
4. Sapedah kaoela geus ngadenge hal kapĕrtjajaan maraneh ka Goesti Jesoes, sarta kanjaahan maraneh ka sakabeh djalma saroetji,
5. Tina sabab pangarĕpngarĕp, noe ditjadangkeun pikeun maraneh di sawarga; hal eta koe maraneh geus kadenge bareto, koe lantaran pangandika kajaktian, tĕgĕsna Indjil.
6. Noe geus datang ka maraneh, malah ka sadoenja kabeh, sarta boewahan, sapĕrti di maraneh ge kitoe keneh, ti watĕs poëan maraneh ngadenge eta, sarta narimakeun kana sih-koernija Allah reudjeung saestoena;
7. Sakoemaha noe geus diwoeroekkeun ka maraneh koe Epapras, batoer kaoela kaasih sasama ngabdi, noe djadi abdi Kristoes satoehoe pisan, keur ngamangpaatan maraneh;
8. Eta noe geus moepoelihkeun ka kaoela kanjaahan maraneh di djĕro Roh.
9. Koe sabab kitoe, ti watĕs poëan ngadenge eta, kaoela teu pĕtot-pĕtot mangnĕdakeun sarta mangnjoehoenkeun maraneh, soepaja maraneh moegi-moegi dipinoehan koe kanjaho ka kĕrsana, dina saniskara kapintĕran sarta kasoertian rohani;
10. Sangkan maraneh loemampah teh sakoemaha pipantĕseunana ka Goesti, sarta singsarwa pikamanaheun, koe bawaning boewahan dina saliring panggawe noe hade, sarta ngagĕdean dina kanjaho ka Allah;

11. Djeung pada dikoewat-
keun koe sagala kakoewatan,
sakoemaha kabĕdasan kamoel-
jaanana, baris sagala kaman-
tĕpan sarta kasabaran, barĕng
kaboengahan;
12. Bari moedji soekoer ka
Rama, noe geus ngalajakkeun
diri oerang baris pikadoe-
oemeun warisan djalma sa-
roetji di noe tjaang;
13. Noe geus ngaloewar-
keun oerang ti pangawasana
poëk, sarta dipindahkeun ka
karadjaan Poetra kaasihna,
14. Noe ngalantarankeun
oerang meunang kaleupasan
koe gĕtihna, tĕgĕsna diham-
poera dosa.
15. Nja andjeunna teh ka-
njataan Allah noe hanteu ka-
tingal, tjikal sagala mahloek.
16. Sabab nja lantaran an-
djeunna saniskara barang di-
djadikeunana, nja anoe di sa-
warga, nja anoe di boemi,
noe katendjo djeung noe teu
katendjo, boh sakoer paling-
gihan, boh para gĕgĕden, boh
pangkat-pangkat, boh para
kawasa; saniskara teh didja-
dikeunana koe andjeunna sar-
ta bade ka andjeunna;
17. Malah andjeunna aja
teh heulaeun saniskara, sarta
ari saniskara pangajana koe
andjeunna.
18. Sarta andjeunna teh
sirahing salira, tĕgĕsna ga-
redja. Nja andjeunna noe mi-
miti, tjikal tanghi pangheulana
ti sakoer djalma noe paeh,
soepaja andjeunna anoe djadi
pangheulana dina saniskara.
19. Sabab ari kasoekaan
Rama teh sakabeh kapinoe-
han diĕnggonkeun di sadjĕro
andjeunna,
20. Sarta koe lantaran an-
djeunna ngarapihkeun sanis-
kara ka salira Rama, djalan
ngadamĕl karoentoetan koe
gĕtihna kai-dipalang, nja koe
lantaran andjeunna, boh noe
aja di boemi, boh noe aja di
sawarga.
21. Samalah maraneh oge,
noe tadina pisah, djeung nga-
moesoeh koe watĕk dina pang-
gawe garoreng teja, ajeuna
koe andjeunna geus dirapih-
keun,
22. Dina salira dagingna,
koe poepoesna, soepaja nga-
djagragkeun maraneh di pa-
joeneun andjeunna saroetji
sarta taja pikatjawadeun
djeung taja kĕlakkeuneun;
23. Kitoe soteh moen ma-
raneh tĕtĕp dina kapĕrtjajaan,
aja padĕmenan sarta pada
reugreug, djeung hanteu obah
tina pangarĕp-ngarĕp Indjil,
noe geus kadenge koe mara-
neh, noe geus dioewarkeun
ka lĕbah sakabeh mahloek noe
aja di kolong langit. Ari ka-
oela Paoeloes geus djadi ab-
dina.
24. Ajeuna kaoela teh boe-

ngah dina kasangsaraan kaoela keur maraneh, sarta anoe koerang keneh kasoekĕran Kristoes, koe kaoela di djĕdjĕgan dina daging kaoela pikeun salirana, tĕgĕsna garedja.

25. Ari kaoela teh geus djadi abdi eta, tina atoeran Allah, noe geus dipasihkeun ka kaoela keur ka maraneh, baris kaoela mĕtakeun pangandika Allah:

26. Nja eta rasijah, anoe boeni ti babaheula sarta ti barang aja manoesa, dĕmi mangsa ajeuna mah geus diebrehkeun ka djalma saroetji kagoenganana;

27. Ka dinja Allah geus ngĕrsakeun maparin njaho kana kasoegihanana kamoeljaan eta rasijah di lĕbah oerang kapir, nja eta teh Kristoes di maraneh, pangarĕpngarĕp kana kamoeljaan.

28. Eta noe dioewarkeun koe kaoela teh, bari ngingĕtan ka oenggal djalma, sarta ngawoeroek ka oenggal djalma, kalawan sagala kapintĕran, soepaja kaoela ngadjagragkeun oenggal djalma teh sampoerna di djĕro Kristoes Jesoes.

29. Lĕbah kaoela digawe teh kitoe anoe dipambrih, djeung pĕrang noeroetkeun sakoemaha kawasana, noe ngadamĕl di djĕro kaoela matih pisan.

PASAL 2.

Karana ari kahajang kaoela, koedoe kanjahokeun koe maraneh kabangĕtan pĕrang kaoela tina sabab maraneh djeung noe aja di nagara Laodikea, sarta tina sabab sakabeh djalma noe tatjan nendjo ka beungeut kaoela dina daging,

2. Soepaja hatena kalipoeran, sarta pada sagoeloeng koe kanjaahan, nja baris sagala kasoegihanana kaantekan pangarti, baris nganjahokeun ka rasijah Allah Rama sarta Kristoes;

3. Anoe kasimpĕnan sagala radja-brana kapintĕran djeung kanjaho.

4. Noe matak kaoela mitjatoer kitoe, soepaja maraneh oelah kadjĕblos koe djalma make omongan siga bĕnĕr.

5. Karana sanadjan kaoela djaoeh ti maraneh moenggoehing badan, ari moenggoehing roh mah kaoela djonghok, reudjeung boengah, sarta bari nendjo kaberesanana lampah maraneh, djeung reugreugna kapĕrtjajaan maraneh ka Kristoes.

6. Dĕmi maraneh sakoemaha geus nampa Goesti Kristoes Jesoes teja, koedoe kitoe nja loemampah teh di djĕro andjeunna,

7. Nja sing pada akaran djeung ngadĕg di djĕro an-

diboektikeun koe soempingna
Djoeroe-salamĕt oerang Jesoes
Kristoes teja, noe geus nga-
leungitkeun maot, sarta koe
lantaran Indjil geus nganjata-
keun hiroep djeung hal teu
keuna roeksak.
11. Nja ka dinja kaoela geus
dibakoekeun poerah ngoewar-
keun, sarta rasoel, djeung
goeroe oerang kapir.
12. Pedah kitoe noe matak
kaoela njandang sangsara ijeu
teh, tatapi hanteu era, sabab
kaoela njaho ka eta noe di-
pĕrtjaja koe kaoela, sarta
tangtoe pisan dina pikir, jen
andjeunna teh kawasa ngarak-
sa kana titipan kaoela dong-
kap ka poëan eta teja.
13. Tĕtĕpkeun tjonto kasa-
oeran moeloes, noe koe maneh
kadenge ti kaoela teja, bari
make kapĕrtjajaan djeung
kanjaahan noe aja di djĕro
Kristoes Jesoes.
14. Sing ngaraksa kana ga-
gadoehan hade teja, koe Roh
Soetji, anoe linggih di djĕro
oerang.
15. Maneh geus njaho, sa-
kabeh noe di Asia teja, pada
aloendoer ti kaoela; noe ka-
asoep kitoe Pigeloes djeung
Hermogenes.
16. Goesti moegi-moegi
maparin kawĕlasan ka saeusi-
imah Onesiporoes; sabab rĕ-
mĕn pisan eta teh niiskeunana
ka hate kaoela, sarta teu wi-
rangeun koe rante kaoela;
17. Ari keur mangsa di
Roem, nejangan kaoela imeut
katjida, sarta datang ka ka-
panggih.
18. Moegi-moegi eta teh koe
Goesti dipaparin sina mang-
gih kawĕlasan ti Goesti di
poëan eta teja. Djeung ari
karosaan ngawoelana di Epe-
soes teja, maneh teh leuwih
njaho.

PASAL 2.

Koe sabab eta, eh anaking!
sing djadi koewat dina
sih-koernija noe di djĕro Kris-
toes Jesoes.
2. Sarta pĕrkara noe koe
maneh geus kadenge ti ka-
oela di hareupeun reja saksi,
pĕrtjajakeun ka djalma noe
satoehoe, noe pada pibisaeun
ngawoeroek deui ka djalma
sedjen.
3. Ari maneh teh sing daek
njandang kasoekĕran, koema-
ha noe pĕrloe di pradjoerit
Jesoes Kristoes noe bĕnĕr.
4. Moenggoeh anoe ngala-
konan pĕrang mah, moal
tjampoer kana oeroesan ba-
rang kahiroepan, soepaja ma-
nehanana dipikasoeka koe ka-
pala pĕrang.
5. Dalah noe ngadoe tanaga
oge moal koengsi dimakoe-
taan, lamoen hanteu sah mah
ngadoena.
6. Ari ahli-tani anoe miga-

we, koedoe ti heula ngahakan
hasilna.
7. Hartikeun noe koe ka-
oela dipitjatoer teh, da maneh
koe Goesti tangtoe diboeka-
keun ka saniskarana.
8. Masing ngingĕt-ngingĕt,
jen Jesoes Kristoes teh geus
ditanghikeun ti noe paraeh;
ari andjeunna mĕdalna ti toe-
roenan Dawoed, sakoemaha
oenina Indjil kaoela;
9. Noe djadi sabab kaoela
teh njandang kasoekĕran,
moenggah datang ka dibaro-
god, tjara bangsat; tatapi ari
pangandika Allah mah hanteu
kabarogod.
10. Pedah kitoe, kaoela
ngawajahnakeun maneh ka
saniskara, tina sabab sakoer
djalma kapilih, soepaja eta ge
pada pimeunangeun kasala-
mĕtan noe di djĕro Kristoes
Jesoes, reudjeung kamoeljaan
noe langgĕng.
11. Ijeu teh omongan noe
satoehoe pisan: satijap-tijap
oerang geus ngiring paeh,
tangtoe oerang kitoe deui
mĕngke ngiring hiroep;
12. Satijap-tijap oerang
wajahna, tangtoe oerang ki-
toe deui mĕngke ngiring nga-
radjaan; satijap-tijap oerang
nganglĕs ka andjeunna, tang-
toe andjeunna kitoe deui
mĕngke nganglĕs ka oerang.
13. Satijap-tijap oerang
hanteu toehoe, moenggoeh an-
djeunna mah tĕtĕp bae toehoe;
sabab mohal ijasaeun nganglĕs
ka salira andjeunna mah.
14. Pada ingĕtan kana eta
pĕrkara, sarta koedoe ngomat-
ngomatan di pajoeneun Goesti,
oelah sina parĕboet omong,
taja pisan hasilna, ngan matak
ngabingoengkeun ka noe nga-
darenge.
15. Sing sarĕgĕp pisan, ma-
lar njanggakeun diri maneh
ka Allah teh katjiri djalma
saestoe, rehna njĕkĕl gawe
teu kawiwirangan, sarta mĕ-
takeun pangandika kajaktian
teh djeung sabĕnĕrna.
16. Djeung moedoe ngadja-
oehan omongan gapong teu
moepakat; sabab eta teh tang-
toe tambah-tambah kadora-
kaanana,
17. Sabab papatahna bakal
beuki njatoean tjara sampar;
noe kaasoep kitoe Himĕneoes
djeung Piletoes,
18. Eta geus pada sasab ti
kajaktian, ari omongna jen
kijamat teh ĕnggeus; djadi
ngabaroentakkeun kapĕrtja-
jaan djalma sawareh.
19. Parandene kitoe, padĕ-
men Allah noe reugreug teh
tĕtĕp bae ngadĕgna, sarta aja
toelisan kijeu: Goesti lang-
koeng oeninga ka djalma ka-
goenganana; djeung deui:
Saha-saha noe njĕboet djĕnĕ-
ngan Kristoes, koedoe mitjeun
kadorakaan.

20. Dĕmi di djĕro imah gĕde lain woengkoel parabot ĕmas sarta perak, aja deui parabot kai sarta taneuh; ari noe sawareh baris kamoeljaan, noe sawareh deui mah baris kahinaan.

21. Lamoen djalma ngabĕrĕsihan maneh ti noe kitoe teja, nja eta teh djadi parabot baris kamoeljaan, geus disoetjikeun, sarta aja gawena di Goesti, geus sadija pikeun saniskara pagawean hade.

22. Moedoe njĕgah ka napsoe kangoraan, sarta sing ngobrek kana kabĕnĕran, kapĕrtjajaan, kanjaahan, sarta karoentoetan reudjeung sakoer noe sasambat ka Goesti tĕroes djeung hate bĕrĕsih.

23. Sarta moedoe nampik sagala soewal boeroeng, noe teu oemoem, sabab maneh njaho, eta teh ngajakeun paseja.

24. Ari moenggoeh di abdi Goesti oelah paseja, nja koedoe saneh ka sakabeh, djeung sing bisaan ngawoeroek, kitoe deui sabar;

25. Sarta mamatahan reudjeung sareh ati ka sakoer noe ngalawan, malah-mandar noe kitoe teh koe Allah dipaparin pĕrtobat, noe matak datang ka nganjahokeun kana kajaktian,

26. Sarta djadi ingĕt deui, bidjil tina ridjĕt Iblis, noe geus ngabojong maranehanana sina noeroet karĕpna.

PASAL 3.

Kanjahokeun koe maneh, di djaman ahir piajaeun mangsa noe sararakah.

2. Karana djalma teh bakal pada njaah ka dirina bae, pibanda, soewaban, kamagoengan, toekang ngagogoreng, moengpang ka kolot, euweuh panarima, doraka,

3. Teu boga kanjaahan oemoem, teu daek rapih, toekang ngoepat, latjoer, dĕdĕglĕr, giroek ka noe hade,

4. Toekang ngahijanat, mokahaan, agoel, leuwih njaah kana kangeunahan ti batan njaah ka Allah;

5. Aja sĕmoena ibadah, tatapi kana kawasana mah nganglĕs. Singkiran noe kitoe teh.

6. Sabab aja noe ti lĕbah eta, sok pada njoeloesoep ka imah, nangkĕpan hate awewe noe kaboegbroegan koe dosa, sarta kairid koe roepa-roepa napsoe;

7. Awewe noe goegoeroe saĕndĕng-ĕndĕng, tatapi salalawasna ge moal bisa datang ka ngarti kana kajaktian.

8. Sapĕrti Jannes djeung Jambres ngalawan ka Moesa teja, nja kitoe pisan itoe teh pada ngalawan kana kajaktian, estoe djalma lĕbar pikir, woedoe moenggoeh dina kapĕrtjajaan.

9. Tatapi moal datang ka madjoe deui, sabab kageloanana tangtoe mĕngke katangen koe sakabeh, sakoemaha tjara kageloan djalma noe disĕboet tadi.
10. Ari maneh mah geus noeroetan kaoela dina piwoeroek, dina tingkah-polah, dina pasĕdjaan, dina kapĕrtjajaan, dina kasabaran, dina kanjaahan, dina kamantĕpan,
11. Dina kasorang koe panganijaja, dina kasangsaraan, sakoemaha noe geus naradjang ka kaoela di Antioki, di Ikonioem djeung di Listra; ari eta panganijaja teja koe kaoela geus ditahan, sarta kaoela koe Goesti geus didjait ti sakabehna.
12. Malah sadajana djalma noe hajang di djĕro Kristoes Jesoes teh hiroep sarta djeung ibadahna, tangtoe bakal pada dikanijaja.
13. Sabalikna ari djalma goreng djeung noe ngagiringsing mah, tangtoe beuki rosa kagorenganana, pada njasabkeun, malah dirina ge kasasabkeun.
14. Tatapi ari maneh mah, sing tĕtĕp di noe geus diwoeroekkeun ka maneh, sarta noe kaharti jen saestoena, sapedah maneh njaho ka noe ngawoeroekkeun eta ka maneh,
15. Sarta jen maneh ti boeboedak geus nganjahokeun ka Kitab Soetji, noe bisa mintĕrkeun ka maneh matak djadi kasalamĕtan, djalanna pĕrtjaja ka Kristoes Jesoes.
16. Ari sadajana Kitab teh geus diilhamkeun koe Allah, sarta mangpaat pikeun piwoeroek, pikeun ngawĕwĕleh, pikeun ngahadekeun, sarta pikeun mamatahan kana djalan kabĕnĕran;
17. Soepaja djalmaning Allah teh sampoerna, sarta sadija pisan baris ka saliring pagawean hade.

PASAL 4.

Kaoela ngomat-ngomatan di pajoeneun Allah sarta Goesti Jesoes Kristoes, anoe bakal ngahoekoeman ka djalma hariroep reudjeung noe paraeh, keur waktoena soemping sarta beh karadjaanana:
2. Oewarkeun pangandika; sing mantĕp, ari teu ari; koedoe ngawĕwĕleh, ngageunggeureuhkeun, mamatahan djeung sagala kasabaran sarta pangwoeroek.
3. Karana mĕngke aja mangsa, harita maranehanana teu parajaeun ka piwoeroek moeloes teja, sarta koe bawaning arateul tjeulina, bakal pada ngoempoelkeun sababaraha goeroe keur diri maranehanana, noeroetkeun kahajang napsoena sorangan;
4. Djeung bakal ngalalijeus-

keun tjeuli ti kajaktian, seug
njanghareupan ka dongeng-
dongeng.
5. Tatapi ari maneh mah,
sing njaring ati dina sanis-
kara, sing daek njandang ka-
soekĕran, lakonan pagawean
djoeroe-indjil, lampahkeun
tjangkingan maneh sing da-
tang ka toetoegna.
6. Karana kaoela ajeuna
keur ditjitjikeun saibarat koer-
ban inoeman, sarta waktoe rek
ninggal teh geus tereh.
7. Kaoela geus ngalakonan
pĕrang hade, geus njatjapkeun
balap diri, geus nĕtĕpkeun
kapĕrtjajaan.
8. Moenggoeh ka hareup
mah kaoela geus ditjadangan
makoetaning kabĕnĕran, noe
bakal dipasihkeun ka kaoela
di poëan eta koe Goesti, nja
Hakim anoe langkoeng adil
teja; sarta lain ka kaoela bae,
kitoe keneh ka sakabeh noe
geus pada njaah ka soem-
pingna.
9. Maneh sing gĕsat-gĕsoet
soepaja gantjang manggihan
ka kaoela.
10. Sabab Demas geus ning-
galkeun ka kaoela, bawaning
manehanana djadi njaah ka
ijeu doenja, ajeuna geus leum-
pang ka Tesalonika; ari Kre-
sen geus indit ka Galata, Ti-
toes mah ka Dalmati.
11. Ngan Loekas anoe aja
di kaoela. Ari Markoes koe
maneh sampeur, sarta bawa
reureudjeungan, sabab kapake
pisan koe kaoela panglalaja-
nanana.
12. Ari Tihikoes koe ka-
oela geus dititah ka Epesoes.
13. Haroedoem, noe bareto
koe kaoela ditinggalkeun di
Troas teja, di ki Karpoes, ari
maneh datang, bawa; djeung
bawa eta kitab-kitab, soema-
wonna kĕrtas koelit teja.
14. Aleksandĕr, paledang
teja, loba katjida migawena
kagorengan ka kaoela; moegi-
moegi koe Goesti dibalĕs sa-
koemaha pagaweanana!
15. Maneh oge masing nga-
djaga diri ka eta djalma, sabab
rosa katjida ngalawanna ka
omongan oerang.
16. Waktoe kaoela nga-
djawab pariksaan anoe mimiti,
taja hidji-hidji atjan anoe be-
la, sarereja pada ninggalkeun
ka kaoela. Moegi-moegi lam-
pah kitoe oelah ditanggoeng-
keun ka darinja!
17. Tatapi Goesti mah ha-
rita ngadĕgan ka kaoela, sarta
ngoewatkeun ka kaoela, soe-
paja pangoewaran teh koe ka-
oela dilampahkeun datang ka
tjatjapna, sarta masingna ka-
denge koe sakabeh oerang ka-
pir. Djeung kaoela geus dileu-
paskeun ti soengoet singa teja.
18. Malah Goesti tangtoe
bakal ngaleupaskeun kaoela
ti saniskara panggawe goreng,

sarta ngaraksa kaoela datang ka karadjaanana di sawarga. Nja andjeunna noe koedoe dibaktian kamoeljaan langgĕng salalawasna! Amin.

19. Pangnĕpikeun salam kaoela ka Priska djeung Akila, sarta ka saeusi-imah Onesiporoes.

20. Erastoes tinggaleun di Korinta; ari Tropimoes koe kaoela ditinggalkeun di Mileta keur gĕring.

21. Maneh sing gĕsat-gĕsoet, soepaja datang ka dijeu samemeh oesoem tiris. Ari Eboeloes, djeung Poeden, djeung Linoes, djeung Klaoedia, sarta sakabeh bae doeloer-doeloer, pada ngirim salam ka maneh.

22. Moegi-moegi Goesti Jesoes Kristoes njarĕngan ka roh maneh! Sih-koernija teh moegi njarĕngan ka maraneh sakabeh. Amin.

---

# IJEU SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA TITOES.

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, abdi Allah sarta rasoel Jesoes Kristoes kana hal kapĕrtjajaan sakoer djalma kapilih Allah, djeung hal kanjaho kana kajaktian, anoe noengtoen kana ibadah teja,

2. Kalawan pangarĕp-ngarĕp kana hiroep noe langgĕng, noe koe Allah anoe mohal bohong teja geus didjangdjikeun ti samemeh djaman-djaman,

3. Dĕmi dina mangsa noe pasti geus nganjatakeun pangandikana lantaran ti pangoewaran, noe geus digadoehkeun ka kaoela koe doemeh timbalan Allah, Djoeroesalamĕt oerang;

4. Doematĕng Titoes, anak kaoela satĕmĕnna, djalan tina toenggal pĕrtjaja: moegimoegi maneh dipaparin sihkoernija, kawĕlasan reudjeung kasĕnangan ti Allah Rama, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes, Djoeroe-salamĕt oerang!

5. Kijeu sababna noe matak maneh koe kaoela ditinggalkeun di Krete, soepaja anoe tatjan kaboeroe anggeus, koe maneh dipadjoe dientepkeun, sarta di oenggal nagara ngadjĕnĕng-djĕnĕngkeun baris

kokolot, sakoemaha kaoela
geus marentah ka maneh:
6. Nja eta lamoen aja djalma noe euweuh tjawadeunana, boga pamadjikan ka awewe hidji bae, sarta anak-anakna pĕrtjaja, noe teu beunang ditoeding latjoer atawa moengpang.
7. Sabab moenggoehing di pangoeroes teh oelah aja tjawadeunana, koe pedah ngokolotan gĕdong Allah; oelah mawa-mawa maneh, oelah barangasan, oelah pamabokan, anoe lain soeka meupeuhneunggeul, lain ngarah kaoentoengan nista;
8. Nja anoe soeka ngandjrĕkkeun, anoe njaah ka noe hade, tjĕgahan, bĕnĕr, soetji, sarta bisa mĕngkĕk diri;
9. Anoe pageuh njĕkĕl kasaoeran noe satoehoe teh sakoemaha piwoeroek bae, soepaja kawasa mamatahan koe piwoeroek moeloes teja, sarta ngawĕwĕleh ka noe madoean.
10. Sabab loba pisan djalma lantja-lintji, toekang ngomong gapong sarta toekang ngagĕndam, soemawonna anoe asal bangsa disoenatan;
11. Eta koedoe dibĕkĕman soengoetna, da sok radjeun ngabaroentakkeun ka saeusi-imah kabeh, djalan mamatahkeun anoe hanteu patoet, koe bawaning ngarah kaoentoengan nista.
12. Aja hidji djalma bangsa eta, nja nabina sorangan, geus ngomong kijeu: Ari oerang Krete salawasna sok bohongan bae, sato galak, sarta ngĕdoel beuteung.
13. Bĕnĕr njĕboetna kitoe teh. Koe sabab eta koe maneh koedoe pada diwĕwĕleh sing angĕt pisan, soepaja tjalageur dina kapĕrtjajaan,
14. Djeung oelah ngoeroes dongeng Jahoedi sarta parentah djalma, anoe pada ngabalijeur kana kajaktian.
15. Moenggoeh ka djalma noe bĕrĕsih, saniskara barang teh bĕrĕsih; tatapi moenggoeh ka djalma noe rĕgĕd djeung noe teu pĕrtjaja mah, taja pisan barang noe bĕrĕsih, ari pikirna sarta boedi-rasana pada rĕgĕd.
16. Pangarakoena njaho ka Allah, tatapi koe panggawena mah pada nganglĕs ka andjeunna, sapedah naradjis djeung mantangoel, sarta woedoe moenggoeh ka saniskara pagawean hade mah.

PASAL 2.

Ari maneh mah, moedoe njatoerkeun anoe tjotjog djeung piwoeroek moeloes teja:
2. Moenggoehing lalaki kolot teh sina njaring ati, prajoga, tjĕgahan, djagdjag dina

kapĕrtjajaan, dina kanjaahan, sarta dina kamantĕpan.

3. Ari awewe kolot pon kitoe keneh, tingkah-polahna sina sakoemaha noe pĕrloe di djalma soetji, oelah sina oepatan, oelah beuki nginoem anggoer loba, nja sina djadi goeroe lampah kahadean,

4. Soepaja magahan ka awewe ngarora sina ijatna, sina njaah ka salakina, djeung njaah ka anak-anakna,

5. Sarta sina tjĕgahan, bĕrĕsih, ngaraksa imah, hade ati, djeung ngesto ka salakina, soepaja pangandika Allah teh oelah aja djalma noe ngagorengkeun inja.

6. Ari lalaki ngarora pon kitoe keneh koedoe papatahan sina tjĕgahan.

7. Djeung maneh dina saniskara sing nandakeun diri pribadi toeladan panggawe hade; ari piwoeroek teh koedoe sing sadjatina, sarta prajoga;

8. Nja make kasaoeran noe moeloes, noe teu beunang ditjawad, soepaja moesoeh datang ka eraeun, pedah ka oerang teu manggih kagorengan geusan omongkeuneunana.

9. Ari sakoer noe koemawoela koedoe papatahan sina pada ngesto ka djoeraganana, sing matak pikarĕsĕpeun djoeragan dina saniskara, djeung oelah malikkeun omong,

10. Sarta oelah tjĕtjĕrĕmĕd, nja koedoe narandakeun sagala katĕmĕnan hade; soepaja dina saniskara lampah pada matak mantĕskeun ka piwoeroek Allah, Djoeroe-salamĕt oerang.

11. Sabab ari sih-koernija Allah, noe ngadatangkeun kasalamĕtan ka sakabeh djalma, ĕnggeus diebrehkeun,

12. Djeung ngawoeroekan ka oerang, ninggalkeun kadorakaan reudjeung sakoer napsoe doenja, sarta hiroep di ijeu doenja teh kalawan tjĕgahan, djeung kabĕnĕran, sarta ibadah,

13. Bari noenggoe-noenggoe pangarĕp-ngarĕp noe leuwih salamĕt, kitoe deui diëbrehkeunana kamoeljaan Allah noe langkoeng agoeng sarta Djoeroe-salamĕt oerang Jesoes Kristoes,

14. Noe geus njĕrahkeun salirana koe andjeun nalangan ka oerang, soepaja nĕboes ka oerang teh ti sakabeh kadorakaan, sarta ngabĕrĕsihan keur bade salira andjeunna oemat kagoengan, noe gĕtol kana panggawe hade.

15. Nja eta teja tjatoerkeun, sarta maneh mamatahan djeung ngawĕwĕleh teh sing satĕmĕn-tĕmĕnna. Papatjoewan aja noe njoemahkeun ka maneh!

PASAL 3.

Eta maneh sing ngingĕtan ka
darinja, jen koedoe ngesto
ka pangkat-pangkat djeung
ka noe pada kawasa, koedoe
pada noeroet parentah, sarta
sing daek ka saniskara paga-
wean hade;
2. Oelah pisan eta rek nga-
gorengkeun ka saha bae, oelah
rek paseja, nja koedoe sing
pada ngelehan maneh, sarta
milampah sagala kasarehan
ka sakabeh djalma.
3. Sabab oerang ge tadina
pada bodo, moengpang, sasab,
ngawoelaan kana roepa-roepa
pakarĕpan reudjeung napsoe,
hiroep teh di djĕro djoelig
djeung dĕngki, pada matak
giroek sarta silih-pikagiroek.
4. Dĕmi ajeuna mah, sang-
geusna diebrehkeun kamoe-
rahan Allah, Djoeroe-salamĕt
oerang, sarta kaasihanana ka
manoesa teja,
5. Oerang teh koe andjeun-
na disalamĕtkeun, lain tina
lampah kabĕnĕran beunang
migawe oerang, istoening tina
kawĕlasan andjeunna, koe sa-
rat panjebor paranti ngadjoe-
roekeun deui sarta nganjar-
keunana Roh Soetji,
6. Noe koe andjeunna geus
dikoetjoerkeun ka oerang ka-
langkoeng soegih, lantaranana
Jesoes Kristoes, Djoeroe-sa-
lamĕt oerang;
7. Soepaja oerang, tina sa-
bab geus didamĕl bĕnĕr koe
sih-koernija andjeunna, pada
djadi ahli-waris hiroep noe
langgĕng, dina pangarĕp-nga-
rĕp.
8. Nja eta teja omongan noe
satoehoe pisan, sarta kahajang
kaoela, pĕrkara kitoe teh koe
maneh koedoe diwoeroekkeun
sing saestoena, soepaja sakoer
noe pĕrtjaja ka Allah, pada
gĕten-toelaten ngarigĕlkeun
panggawe hade. Nja lampah
kitoe teh noe oetama sarta
mangpaat ka djalma.
9. Tatapi singkiran sagala
soewal noe gĕdjoel, kitoe deui
sadjarah, djeung katjerewe-
dan, sarta parĕboet hoekoem
Toret; sabab eta teh taja
mangpaatna, estoe sija-sija.
10. Ari djalma bid'ah, la-
moen geus diingĕtan sakali
sarta mindo, toeloej singkir-
keun bae,
11. Sapedah maneh nja-
ho, anoe kitoe teh tibalik
pikir, sarta njijeun dosa, da
geus disalahkeun di djĕro
dirina.
12. Dimana kaoela nitahan
Artemas atawa Tihikoes ka ma-
neh, sing gĕsat-gĕsoet mang-
gihan kaoela ka nagara Niko-
polis; sabab nijat kaoela dek
eureun di dinja satoengtoeng
oesoem tiris.
13. Ari Senas, ahli toret
teja, djeung Apollos, koe ma-

neh barahanan masing titen, soepaja oelah aja kakoeranganana.

14. Djeung deui batoer oerang saagama sing dialadjar ngarigĕlkeun panggawe hade baris njoekoepan noe misti, sangkan daririna oelah teu boewahan.

15. Ari sakabehna anoe reureudjeungan djeung kaoela, pada ngirim salam ka maneh. Pangnĕpikeun salam kaoela ka sakoer anoe njaah ka oerang tina djalan kapĕrtjajaan. Moegi-moegi sih-koernija teh njarĕngan ka maraneh sakabeh. Amin.

---

# IJEU SĔRAT TI RASOEL PAOELOES

## KA PILEMON.

Sĕrat kaoela Paoeloes, babandan Kristoes Jesoes, reudjeung ti Timoteoes saderek, doematĕng Pilemon, kaasih kaoela, noe ngabantoe digawe,

2. Djeung ka Appia, kaasih kaoela, sarta ka Arhipoes, batoer sasama pĕrang, djeung ka garedja noe aja di boemi maneh:

3. Moegi-moegi maraneh pada dipaparin sih-koernija reudjeung kasĕnangan ti Allah, Rama oerang, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes!

4. Kaoela salawasna moedji soekoer ka Allah kaoela, sarta ingĕt bae ka maneh teh dina sadjĕroning panĕnĕda kaoela,

5. Sarehna kaoela ngadenge hal kanjaahan djeung kapĕrtjajaan maneh, noe aja di djĕro diri maneh ka Goesti Jesoes sarta ka sakabeh djalma saroetji.

6. Ari noe disoehoenkeun teh, moegi-moegi katoenggalan kapĕrtjajaan maneh sing ngadjadi santosa koe nganjahokeun kana sagala kahadean, noe aja di djĕro oerang pikeun Kristoes Jesoes.

7. Karana kaoela rosa pisan kaboengahan djeung kalipoeran koe kanjaahan maneh teh, sabab hate djalma saroetji, eh doeloer! geus pada disĕnangkeun koe maneh.

8. Koe sabab eta, sanadjan kaoela loedeung pisan di djĕro Kristoes, pikeun marentah ka

maneh anoe patoet dipilam-
pah,
9. Kaoela anggoer dek nĕ-
nĕda tina sabab kanjaahan.
Koe pedah kaoela kijeu, nja
Paoeloes, djalma kolot, sama-
lah ajeuna babandan Jesoes
Kristoes ongkoh,
10. Noe matak nĕnĕda ka
maneh, mangnĕdakeun anak
kaoela, beunang kaoela nga-
joegakeun di djĕro njandang
barogod, nja Onesimoes teja,
11. Noe bareto taja gawena
ka maneh, dĕmi ajeuna mah
gĕde gawena nja ka maneh
sarta ka kaoela. Eta koe ka-
oela dititah balik;
12. Ari maneh, tjing atoeh
tarima inja, tĕgĕsna hate ka-
oela pribadi.
13. Tadina kaoela aja kaha-
jang dek dipakoeng di dijeu,
soepaja ngawoelaan ka kaoela
nalangan maneh, di djĕro
njandang barogod teja tina
sabab Indjil;
14. Tatapi kaoela teu daek
milampah kitoe-kijeu, lamoen
teu karĕmpoegan koe maneh
mah, soepaja kahadean ma-
neh teh oelah sapĕrti kapak-
sa, nja moedoe tina soeka
pribadi.
15. Sabab kijeu soegan noe
matak eta dipisahkeun ti ma-
neh sakeudeung, soepaja ka-
bogaan deui koe maneh sa-
lalanggĕngna;
16. Tatapi geus moal deui
tjara boedjang, estoena mah
leuwih pisan ti boedjang, sa-
tĕgĕsna doeloer kanjaah, soe-
mawonna ka kaoela, geus
poegoeh moen ka maneh mah,
nja dina daging sarta di djĕro
Goesti.
17. Koe sabab kitoe, lamoen
ĕnja kaoela koe maneh diang-
kĕn kantja, moedoe tarima ka
eta sapĕrti ka kaoela.
18. Sarta moen boga salah
naon-naon, atawa hoetang,
tĕmpoehkeun ka kaoela bae.
19. Nja kaoela Paoeloes
noelis ijeu koe leungeun pri-
badi: kaoela noe pimajareun;
soepaja oelah koengsi kaoela
ngomong ka maneh, jen ma-
neh teh malah-malah boga
hoetang diri sakoedjoer ka
kaoela.
20. Tjik atoeh doeloer,
moegi kaoela sing meunang
kagĕnahan ti maneh di djĕro
Goesti; geura sĕnangkeun ha-
te kaoela di djĕro Goesti!
21. Kaoela geus njoeratan
ka maneh sabab nangtoekeun
maneh teh bakal noeroet;
sarta kaoela njaho, maneh
tangtoe bakal milampah nja
leuwih keneh ti batan pamenta
kaoela.
22. Djeungna deui kaoela
sakalian pangnjadijakeun pi-
keun ngandjrĕk; sabab pang-
harĕpan kaoela, jen kaoela koe
bĕrkah panĕda maraneh bakal
dipasihkeun ka maraneh.

23. Ari Epapras, batoer ka-
oela sasama di berok tina sa-
bab Kristoes Jesoes, ngirim
salam ka maneh;
24. Kitoe deui Markoes,
Aristarkoes, Demas djeung
Loekas, eta sadajana pang-
bantoe kaoela.
25. Moegi-moegi sih-koer-
nija Goesti oerang Jesoes Kris-
toes njarĕngan ka roh mara-
neh. Amin.

---

# IJEU SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG IBRANI.

### PASAL 1.

Ari Allah teh, sanggeus dja-
man baheula sĕring pisan
sarta koe warna-warna dja-
lanna ngandika ka karoehoen
koe lantaran para nabi teja,
dina ahirna djaman ijeu geus
ngandika ka oerang koe lan-
taran Poetra,
2. Anoe dikĕrsakeun ahli-
waris pinampaeun saniskara,
dalah eta ge noe geus dianggo
djalan ngadamĕl alam-doenja.
3. Dĕmi Poetra teh, doemeh
hibarna kamoeljaan Allah,
djeung kanjataan woedjoedna,
sarta noe mangkoe saniskara
koe pilahir kawasana, sanggeus
midamĕl kabĕrĕsihan tina dosa
koe salirana pisan, linggih di
tĕngĕneun anoe Langkoeng
Agoeng di noe loehoer;
4. Daradjatna ngalangkoe-
nganana ka para malaikat, sa-
koemaha djĕnĕngan, noe geus
dimilikkeun ka andjeunna,
poendjoel ti batan ngaran eta.
5. Karana malaikat mana
noe koe Allah geus diandikaan
kijeu: Andika teh poetra ka-
mi, nja poë ijeu andika koe
kami dijoegakeun? Nja kitoe
deui: Kami noe bakal pira-
maeunana, ari eta bakal poe-
tra kami?
6. Sarta keur mangsa Allah
ngalĕbĕtkeun Poetra tjikal ka
doenja deui, pangandikana
kijeu: Sakabeh malaikat Al-
lah koedoe saroedjoed ka eta!
7. Ari kana hal malaikat
pangandikana kijeu: Malai-
katna koe andjeunna didamĕl
soekma, sarta abdina didamĕl
hoeroengna seuneu.
8. Tatapi kana hal Poetra
mah nja kijeu: Panglinggihan
andjeun, noen Allah, tĕtĕp
langgĕng salalamina; ari tĕ-

tĕkĕn karadjaan andjeun, nja
tĕtĕkĕn anoe lĕmpĕng.
9. Andjeun teh langkoeng
soeka kana kabĕnĕran, sarĕng
geuleuh kana kadorakaan; koe
sabab eta noe mawi andjeun,
noen Allah, koe Allah
andjeun geus dilisahan koe
lisah kaboengahan, dilangkoengkeun
tina rentjang andjeun.
10. Djeung deui: Noen Pangeran!
andjeun dina awitna
ngadĕgkeun ijeu boemi, sarĕng
langit-langit dadamĕlan
panangan andjeun.
11. Eta teh bakal lĕboer,
doepi andjeun mah langgĕng
bae; ari eta bakal ngaboeroekan
sapĕrtos papakean,
12. Sarĕng bade koe andjeun
digoeloengkeun sapĕrtos
kampoeh, sarawoeh bakal
pada salin roepa; nanging ari
andjeun mah anggĕr bae, sarĕng
taoen andjeun moal
keuna koe seëp.
13. Djeung malaikat mana
noe koe Allah geus diandikaan
kijeu: Geura tjalik di katoehoeëun
kami, datang ka moesoeh-moesoeh
andika koe kami
didjijeun djodjodog pikeun
soekoe andika?
14. Ari eta sakabeh teh
naha lain soekma koemawoela,
noe dipiwarang baris ngawoela,
koe tina sabab sakoer
djalma noe bakal kawaris kasalamĕtan?

PASAL 2.

Koe sabab kitoe, oerang teh
koedoe mingkin ngestokeun
pisan ka sakoer noe geus
kadenge koe oerang, soepaja
oerang oelah kaloenta-loenta.
2. Karana lamoen pilahir
noe dilahirkeun koe malaikat
teja pageuh, ari sagala pangrĕmpak
sarta pamoengpang
ditĕrapan pamalĕs adil,
3. Koemaha oerang nja
pingĕdjateun, lamoen teu ngingĕtkeun
kana kasalamĕtan
sakitoe gĕdena? anoe dimimitian
diembarkeun koe Goesti,
sarta koe sadaja anoe ngareungeu
toeloej dipoegoehkeun
ka oerang;
4. Malah Allah maparin pĕrtelaan
koe tanda, djeung moedjidjat,
sarta warna-warna
kamatihan djeung pasihan Roh
Soetji, noemoetkeun sakĕrsana.
5. Karana ari djagat noe
mĕngke, noe keur dipitjatoer
koe kaoela, lain dianoetkeun
ka malaikat.
6. Sabalikna aja noe njĕboetkeun
dina Kitab, kijeu
pokna: Nahaon manoesa teh,
mana diemoet-emoet koe andjeun,
kitoe deui anak manoesa,
mana koe andjeun dilajad?
7. Didamĕlna koe andjeun
katjek saeutik ti malaikat,
doepi dimakoetaan koe ka-

moeljaan sarĕng kahormatan,
malah ditjangkinganan sa-
daja dadamĕlan panangan an-
djeun;
8. Saniskantĕn koe andjeun
geus ditaloekkeun di handa-
peun soekoena. Karana ari
naloekkeunana saniskara, han-
teu aja pisan anoe dikarikeun,
anoe hanteu ditaloekkeun teh.
Dĕmi ajeuna tatjan katendjo
koe oerang, jen saniskara ta-
loek ka dinja;
9. Tatapi anoe geus djadi
katjek saeutik ti malaikat, tĕ-
gĕsna Jesoes, nja eta noe koe
oerang katendjo geus di-
makoetaan koe kamoeljaan
djeung kahormatan, tina sa-
bab njandang sangsaraning
pati, soepaja andjeunna koe
sih-koernija Allah ngaraos pati
nalangan sakabeh djalma.
10. Sabab ari noe djadi
karana pangajana saniskara,
djeung lantaran pangajana sa-
niskara, ana noejoen loba poe-
tra kana kamoeljaan, kalang-
koeng pantĕs njampoernakeun
Panoetan kasalamĕtanana koe
lantaran kasangsaraan.
11. Karana ari noe njoetji-
keun sarta noe disaroetjikeun,
kabeh ti sahidji asalna, noe
matak andjeunna teu lingsĕ-
meun njĕbat doeloer ka da-
rinja;
12. Ari saoerna: Simkoe-
ring bade ngawartakeun pa-
djĕnĕngan andjeun ka poen
doeloer-doeloer; di tĕngah-
tĕngah pakoempoelan simkoe-
ring bade moedji ka andjeun
koe poepoedjian.
13. Nja kitoe deui: Kami
dek ngandĕl ka andjeunna.
Djeung deui: Tah ijeu kami
djeung baroedak paparin Al-
lah ka diri kami.
14. Dĕmi tina sabab baroe-
dak teh toenggal sadaging sa-
gĕtih, noe matak andjeunna
kitoe deui meunang sapĕrti
eta, soepaja andjeunna koe
poepoesna ngapĕskeun ka noe
njĕkĕl pangawasa maot, nja
eta Iblis,
15. Sarta ijasa ngaleupas-
keun ka sakabeh noe katoeng-
koel koe koemawoela saoe-
moer hiroep, bawaning sijeun
koe maot.
16. Karana saestoena an-
djeunna lain nampa malaikat,
noe ditampa teh toeroenan
Ibrahim.
17. Kitoe noe matak an-
djeunna dina saniskara misti
saroewa djeung doeloer-doe-
loer, soepaja djadi panghoeloe
agoeng noe wĕlas sarta sa-
toehoe di pajoeneun Allah, pi-
keun ngaleungitkeun dosa
oemat.
18. Karana sapedah an-
djeunna geus njorang sang-
sara, koe tina andjeunna di-
goda, noe matak ijasaeun
mitoeloeng ka sakoer anoe
digoda.

PASAL 3.

Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer noe saroetji, noe geus pada meunang pangnjaoer ti sawarga! geura pada mandĕng ka Rasoel sarta Panghoeloe agoeng noe diakoekeun koe oerang, nja Kristoes Jesoes,

2. Anoe geus mitoehoe ka noe ngadjĕnĕngkeun, koemaha tjara Moesa mitoehoe ka sagĕdongna kabeh.

3. Karana Kristoes teh geus dimanah pantĕs meunang kamoeljaan poendjoel ti batan Moesa, sakoemaha bae noe njijeun imah gĕde kahormatanana ti batan imahna.

4. Karana oenggal-oenggal imah aja anoe njijeun inja; dĕmi noe ngadamĕl saniskara teh nja eta Allah.

5. Ari Moesa mitoehoena ka sagĕdongna kabeh sakoemaha abdi, baris mĕrtelakeun sakoer anoe bakal diandikakeun mĕngke.

6. Tatapi ari Kristoes mah mitoehoena ka gĕdongna sakoemaha Poetra; dĕmi eta gĕdongna teh nja oerang, kitoe soteh lamoen oerang pageuh njĕkĕl kaloedeungan sarta djeung pamoedji pangarĕp-ngarĕp teja, nĕpi ka panganggeusan.

7. Koe sabab eta, koemaha timbalan Roh Soetji teja: Poë ijeu, lamoen maraneh ngadenge gĕntrana,

8. Poma oelah dek neuaskeun hate maraneh, sapĕrti tjara dina gĕgĕlĕndĕng, keur waktoe ngadodja di tĕgal lĕga teja;

9. Di dinja karoehoen-karoehoen maraneh ngadodja ka kami; pada njoba ka kami, sarta narendjo kana dadamĕlan kami opat poeloeh taoen lilana.

10. Koe sabab kitoe kami teh keuheul ka eta bangsa teh, sarta ngalahir: eta teh salalawasna sasab bae pikirna, sarta teu nganjarahokeun kana djalan kami.

11. Noe matak kami geus soempah dina sadjĕro kami bĕndoe: eta teh hamo pisan arasoep kana reureuh kami!

12. Masing pada ijatna, eh doeloer-doeloer! bok bisi di lĕbah maraneh aja noe boga hate goreng teu pĕrtjaja, dek soemingkir ti Allah anoe djoemĕnĕng;

13. Sarta koedoe silih-ingĕtan djeung batoer saban-saban poë, sapandjangna disĕboetkeun poë ijeu, bisi lĕbah maraneh aja noe datang ka teuas, tina kagĕndam koe dosa.

14. Karana oerang geus kadaroeoem Kristoes, kitoe soteh lamoen mimitina pangandĕl teh koe oerang ditjĕkĕl masing pageuh, nĕpi ka panganggeusan.

15. Ari ditimbalkeun: Poë ijeu, lamoen maraneh ngadenge gĕntrana, poma oelah dek neuaskeun hate maraneh, sapĕrti tjara dina gĕgĕlĕndĕng teja:

16. Eta anoe mana teja, sanggeusna ngadenge teh, gĕgĕlĕndĕng? Naha lain sakabehna noe boedal ti Mĕsir koe Moesa?

17. Djeung noe dipikakeuheul di djĕro opat poeloeh taoen teh, anoe mana teja? Naha lain sakoer noe migawe dosa, noe datang ka majitna tingdjaloprak di tĕgal lĕga teja?

18. Sarta anoe mana noe keuna koe soempah teh, jen hamo asoep kana reureuh andjeunna teja, ngan kadjaba sakoer anoe baha?

19. Geus tĕrang pisan, eta pangteu-bisana asoep teh tina sabab teu pĕrtjaja.

PASAL 4.

Dĕmi koe sabab tinggal keneh pĕrdjangdjian, asoep kana reureuh andjeunna teja, noe matak oerang koedoe sijeun, soepaja maraneh oelah aja noe tinggaleun.

2. Karana oerang ge geus pada diwartaan Indjil, nja tjara ka eta keneh; tatapi pangandika noe dioewarkeun teja hanteu hasil ka dinja, sababna hanteu dalit djeung kapĕrtjajaan dina hate djalma noe ngadenge.

3. Karana oerang anoe pĕrtjaja piasoepeun kana reureuh teh, sakoemaha noe diandikakeun teja: Noe matak kami geus soempah dina sadjĕro kami bĕndoe: eta teh hamo pisan arasoep kana reureuh kami! halta padamĕlanana tina mangsa diadĕgkeunana doenja teh geus anggeus.

4. Karana tina hal poë noe katoedjoeh aja pangandikana dina Kitab kijeu: Ari dina poë noe katoedjoeh Allah liren tina sadajana dadamĕlanana.

5. Ari pangandikana noe tadi teja: Eta teh hamo pisan arasoep kana reureuh kami!

6. Dĕmi koe sabab tinggal, jen aja sawareh anoe piasoepeun kana reureuh teh, ari eta noe diwartaan Indjil ti heula hanteu asoep tina kabahaanana teja,

7. Noe matak Allah nangtoskeun deui poë, nja poë ijeu, sabab ari geus lawas pisan antarana, andjeunna ngandika koe lantaran Dawoed, sakoemaha noe disĕboet di loehoer kijeu teja: Poë ijeu, lamoen maraneh ngadenge gĕntrana, poma oelah dek neuaskeun hate maraneh.

8. Karana saoepama koe Josoewa maranehanana geus dibawa asoep kana reureuh teh, Allah moal koengsi ngan-

dikakeun deui poë sedjen.
9. Nandakeun tinggal keneh
reureuh pikeun oemat Allah.
10. Karana ari noe geus
asoep kana reureuh andjeunna, eta teh reureuh tina pagawean sorangan, sapĕrti Allah liren tina dadamĕlanana.
11. Manana oerang hajoe
masing sarĕgĕp, sangkan oerang piasoepeun kana eta reureuh, soepaja oelah aja noe laboeh sakoemaha tjonto kabahaan eta teja.
12. Karana ari pangandika
Allah teh nja hiroep nja matih, sarta leuwih seukeut ti batan pĕdang anoe seukeut kentjakatoehoe, djeung tandĕs teurakna, moenggah datang ka pisah njawa reudjeung roh, kitoe deui soemsoem reudjeung toelang, sarta ngahoekoeman kana sagala pikiran djeung rarasaan hate.
13. Sarta di andjeunna teh
sahidji mahloek taja noe kahalangan, saniskara ge ngaboeliklak sarta boeka di pajoeneun sotja Allah, noe koedoe dihatoeranan katĕrangan koe oerang.
14. Dĕmi koe sabab oerang
boga Panghoeloe agoeng leuwih poendjoel, noe geus lĕbĕt tĕroes ka sawarga, nja eta Jesoes, Poetra Allah, noe matak oerang koedoe pageuh njĕkĕl kana pangakoe teh.
15. Karana oerang lain boga
panghoeloe agoeng noe teu bisa hawatir kana kahengkeran oerang, boga teh Panghoeloe agoeng noe geus digoda dina saniskara, sakoemaha diri oerang, tatapi andjeunna taja dosa.
16. Koe sabab eta, hajoe
oerang ngadeuheus sarta kaloedeungan kana palinggihan sih-koernija, soepaja oerang meunang kawĕlasan djeung manggih sih-koernija, sangkan oerang ditoeloeng dina waktoe noe hade.

PASAL 5.

Karana oenggal-oenggal panghoeloe agoeng, noe ditjandak ti lĕbah djalma, dibakoekeun nalang djalma-djalma dina pĕrkara-pĕrkara ka pajoeneun Allah, soepaja ngahatoerkeun pangabakti reudjeung koerban tina sabab dosa;
2. Pedah bisaeun hawatir
ka noe bodo djeung ka noe sasab, tina bawaning pribadina ge njandang kahengkeran.
3. Anoe matak eta teh, sa-
koemaha ngoerban koe tina djalma-djalma, koedoe nja kitoe deui koe tina dirina ngoerban sabab dosa.
4. Djeung hanteu aja djalma
njokot kahormatan kitoe baris dirina sorangan, ngan anoe disaoer koe Allah, sapĕrti tjara Haroen.

5. Nja kitoe keneh Kristoes
lain ngamoeljakeun salira koe
mantĕn pangdjadi Panghoeloe
agoeng teh, saestoena anoe
ngandika ka andjeunna kijeu:
Andika teh Poetra kami, nja
poë ijeu andika koe kami
dijoegakeun.
6. Sapĕrti pangandikana
deui dina Kitab: Andika teh
Panghoeloe salalanggĕngna,
sakoemaha panata Melkisidik.
7. Ari Kristoes teh, basa
poëan keur nganggo daging,
ka noe ijasaeun ngaleupas-
keun andjeunna tina djĕro
maot, ngabaktikeun panĕda
reudjeung panjambat, bari
aloek-aloekan sarta ragragan
tjisotja, djeung dikaboel di-
djaoehkeun tina palaoer.
8. Sanadjan andjeunna Poe-
tra, datang ka diadjar anoet
koe hal kasangsaraan noe ka-
sorang teja.
9. Dĕmi geus sampoerna,
djadi lantaran kasalamĕtan
langgĕng ka sakoer anoe anoet
ka salira andjeunna,
10. Sarta koe Allah geus di-
sĕbatkeun Panghoeloe agoeng
sakoemaha panata Melkisidik.
11. Ari moenggoehing eta
Melkisidik teh kaoela reja pisan
tjaritakeuneun, sarta hese di-
tĕrangkeunana, tina sabab
maraneh geus kĕndor nja nga-
denge.
12. Karana bĕnĕrna mah
maraneh koedoe geus pada
djadi goeroe tina kalawasana-
na, padahal maraneh teh koe-
doe diwoeroekan deui awal-
awalna pangandika Allah, sar-
ta maraneh geus kawas anoe
koedoe diinoeman tjisoesoe
bae, teu koewat dahar anoe
teuas-teuas.
13. Karana tijap-tijap anoe
koedoe meunang tjisoesoe
mah, eta teh teu paham ka
pangandika kabĕnĕran, sabab
boedak.
14. Tatapi ari noe sampoer-
na mah kadaharanana noe
teuas-teuas, nja eta sakoer
anoe boga akal, noe geus di-
pitoetoeran koe bijasa ba-
ris ngabeda-bedakeun hade
djeung goreng.

PASAL 6.

Noe matak oerang teh hajoe
ninggalkeun piwoeroek
Kristoes noe awal, bari geura
madjoe kana kasampoernaan;
montong neundeun deui pa-
dĕmen hal pĕrtobat tina pa-
gawean paeh, djeung hal
kapĕrtjajaan ka Allah,
2. Kitoe deui piwoeroek
pangbanjoe, sarta hal noem-
pangkeun leungeun, hal pi-
hoedangeunana djalma noe
paraeh, djeung hal hoekoeman
noe langgĕng.
3. Eta teh koe oerang
tangtoe dipilampah, kitoe so-
teh lamoen diparĕngkeun koe
Allah.

4. Karana djalma noe geus sakali ditjaangan, djeung geus ngarasa pasihan ti sawarga teja, sarta geus kadoeoeman Roh Soetji,
5. Kitoe deui geus ngarasa pangandika Allah noe hade, djeung kamatihan djaman mĕngke,
6. Eta teh ana seug moertad, moestahil dianjarkeun deui kana tobat, pedah sakali deui ngagantoengkeun Poetra Allah dina kai-dipalang adjang dirina, sarta dihina-hinakeun di noe negla.
7. Karana ari lahan, anoe njeuseup tjihoedjan, noe rĕmĕn pisan ninggangna ka dinja, sarta ngabidjilkeun pĕpĕlakan, anoe ngahasilkeun ka noe boga pakaja, eta teh meunang bĕrkah ti Allah.
8. Sabalikna ari noe ngabidjilkeun tjoetjoek-tjoetjoekan djeung walang sangit mah, eta teh baris pitjeuneun, sarta geus deukeut ka disapana, toengtoengna mah dihoeroe.
9. Tapina parandene kaoela mitjatoer kitoe oge, eh kaasih! ari ka maraneh mah kaoela nangtoekeun lampah anoe leuwih hade, sarta noe mawa kasalamĕtan.
10. Karana Allah moal hanteu adil, moal lali ka pagawean maraneh, sarta kana kanjaahan, noe geus dilalampahkeun koe maraneh ka padjĕnĕnganana, pedah geus pada ngawoelaan ka djalma noe saroetji, sarta masih keneh ngawoelaan teh.
11. Tatapi kahajang kaoela, oenggal-oenggal djalma di maraneh koedoe kitoe keneh ngalampahkeun kasarĕgĕpan, sangkan djadi koekoeh-pĕngkoeh nja pangarĕp-ngarĕp, nĕpi ka panganggeusan;
12. Soepaja maraneh oelah djadi mĕlĕntjing, sarta niroe-niroe ka sadajana noe datang ka ngamilik pĕrdjangdjian, djalan tina kapĕrtjajaan djeung kasabaran.
13. Karana keur mangsa Allah ka Ibrahim maparin pĕrdjangdjian teja, doemeh hanteu aja noe agoeng sĕbateun andjeunna soempah, noe matak soempah njĕbat salirana koe mantĕn,
14. Ari pangandikana: Satĕmĕnna, kami teh kaliwat-saking nja rek ngabĕrkahan ka maneh, sarta kaliwat-saking nja rek ngadjĕngkarkeun maneh.
15. Kitoe pĕtana Ibrahim, tina noenggoe-noenggoe sarta kasabaran, noe matak meunang eta pĕrdjangdjian teh.
16. Karana moenggoeh di djalma mah, ari soempah njĕboet noe agoeng, sarta koe soempah teh matak poetoes padoena, ari maksoedna ngestoekeun.

17. Kitoe sababna noe ma-
tak Allah, doemeh ka sakoer
noe ngamilik pĕrdjangdjian
teh kalangkoeng pisan kĕrsa
nawiskeun, jen papastenna
hanteu keuna barobah, an-
djeunna nganggo lantaran koe
soempah;
18. Soepajana koe doewa
pĕrkara noe teu keuna ba-
robah, doewanana moestahil
teuing Allah bohong, oerang
teh meunang panglilipoer
angot pisan, tĕgĕsna oerang
noe geus pada moeroe rek
njĕkĕl pangarĕp-ngarĕp noe
ditjadangkeun teja;
19. Eta teh di oerangna
minangka djangkar njawa,
noe pageuh djeung reugreug,
sarta asoep ka djĕroëun re-
regan.
20. Ari ka dinja Loeloegoe
teh geus lĕbĕt keur pimang-
paateun oerang, nja eta Jesoes,
noe geus djadi Panghoeloe
agoeng salalanggĕngna, sakoe-
maha panata Melkisidik teja.

PASAL 7.

Karana eta Melkisidik teh
radja nagara Salem, pang-
hoeloe Allah taala, noe ma-
pagkeun ka Ibrahim mangsa
moelih, samantas ngelehkeun
radja-radja teja, sarta ladjĕng
ngabĕrkahan ka Ibrahim;
2. Malah koe Ibrahim di-
hatoeranan sapĕrpoeloehna
tina sakabeh barang. Djĕnĕ-
nganana, ari disalin, hidji pĕr-
kara radja kabĕnĕran, geus
kitoe radja Salem ongkoh,
tĕgĕsna radja kasĕnangan;
3. Teu iboe teu rama, taja
toetoeranana, kitoe deui mi-
miti poëna atawa panoengtoe-
nganana hiroep; istoening
geus disaroewakeun reu-
djeung Poetra Allah bae, tĕ-
tĕp djadi panghoeloe sala-
langgĕngna.
4. Tjoba ajeuna geura was-
padakeun sakitoe agoengna
eta teh, moenggah koe Ibra-
him, loeloegoe karoehoen teja,
dihatoeranan sapĕrpoeloehna
tina barang bojongan.
5. Ari toeroenan Lewi, sa-
koer noe nampa kapanghoe-
loean, ditimbalan njokot hasil
sapĕrpoeloehan soteh tina
bangsa, noeroet sakoemaha
dina Toret, nja eta ti doeloer-
doeloerna, sasama kaloewar ti
angkeng Ibrahim.
6. Tatapi Melkisidik mah,
noe lain asoep toeroenan ti
dinja, njandak sapĕrpoeloehan
teh ti Ibrahim, sarta eta noe
geus meunang pĕrdjangdjian
teja, koe andjeunna dibĕr-
kahan.
7. Ari ijeu teh hanteu beu-
nang dipadoean, satijap-tijap
noe handap dibĕrkahanana koe
noe loehoer.
8. Ari di dijeu anoe njokot
sapĕrpoeloehan teh djalma

noe pipaeheun, dĕmi di dinja
mah anoe dipĕrtelakeun jen
hiroep.
9. Sarta beunang disĕboet-
keun kijeu, ari Lewi, anoe
njokot sapĕrpoeloehan teh,
karagoem koe Ibrahim nga-
hatoeranan sapĕrpoeloehan.
10. Karana aja keneh dina
angkeng rama, keur mangsa
dipapagkeun koe Melkisidik
teja.
11. Saoepama lamoen geus
aja kasampoernaan koe lan-
taran kapanghoeloean ahli lewi
mah, (karana hoekoem Toret,
noe katampa koe bangsa teh,
noempangna dina eta kapang-
hoeloean teja), keur nanahaon
koedoe datang panghoeloe
noe lijan, anoe sakoemaha pa-
nata Melkisidik, lain disĕboet-
keun noe sakoemaha panata
Haroen?
12. Karana lamoen kapang-
hoeloean diganti, tanwande
hoekoem Toret ge dirobah-
keun.
13. Sabab ari noe ditoe-
djoel koe pangandika teja ka-
asoep kaom sedjen, ti tatadi
taja hidji-hidji atjan kaom eta
anoe njangking altar.
14. Karana geus katara,
Goesti oerang mĕdalna teh ti
kaom Joeda, ari moenggoe-
hing kaom eta koe Moesa han-
teu didawoehkeun kitoe-kijeu
hal kapanghoeloean.
15. Sarta eta pĕrkara ming-
kin tetela pisan, sanggeusna
datang panghoeloe lijan, noe
sakaroepa djeung Melkisidik;
16. Anoe djadi kitoe, lain
noeroetkeun hoekoem hal pa-
rentah sipat daging, noeroet-
keun teh kawasaning hiroep
noe teu keuna roeksak.
17. Karana andjeunna di-
andikakeun kijeu teja: Andika
teh Panghoeloe salalanggĕng-
na, sakoemaha panata Melki-
sidik.
18. Sabab timbalan noe ti
heula teja, noe matak diba-
dakeun teh, tina kaapĕsanana
sarta tina taja mangpaatna,
19. (Karana koe Toret mah
saniskara taja noe disampoer-
nakeun); ari noe diajakeun
teh pangarĕp-ngarĕp noe leu-
wih hade, anoe matak oerang
bisa ngadeuheusan ka Allah.
20. Sarta lain teu dipang-
soempahkeun. Karana itoe
djadina panghoeloe teh teu
dipangsoempahkeun;
21. Tatapi ijeu mah di-
pangsoempahkeun, koe noe
ngandikaan ka andjeunna
kijeu: Pangeran geus soem-
pah, sarta moal pikadoehoe-
ngeun: Andika teh Panghoe-
loe salalanggĕngna, sakoema-
ha panata Melkisidik;
22. Nandakeun Jesoes teh
geus djadi pananggĕl pĕrdjang-
djian noe leuwih poendjoel ti
batan eta teja.
23. Ari itoe teh reja noe

djadi panghoeloe, tina pada
hanteu kaoer djongdjon balas
kapĕgat maot;
24. Tatapi ari ijeu mah,
doemeh tĕtĕp salalanggĕngna,
kapanghoeloeanana hanteu
keuna barobah;
25. Noe matak ijasaeun nja-
lamĕtkeun geus taja hinggana
ka sakoer anoe ngadeuheusan
ka Allah koe lantaran salira
andjeunna, sarehna hiroep sa-
lalawasna mangnĕdakeun ka
dinja.
26. Karana pĕrloe pisan
lĕbah oerang boga Panghoeloe
agoeng kitoe teh, anoe soetji,
noe taja salahna, noe taja tje-
rongna, anoe pisah djeung noe
baroga dosa, sarta noe di-
agoengkeun ka loehoereun
langit-langit;
27. Noe montong ngoerban
saban-saban poë, tjara para
panghoeloe agoeng teja, tina
sabab dosa pribadi heula, sang-
geusing kitoe tina sabab dosa
oemat; karana andjeunna nga-
damĕl kitoe teh anggeus sa-
pisan, keur mangsa ngoerban-
keun salira andjeunna teja.
28. Karana ari noe koe
Toret didjĕnĕngkeun pang-
hoeloe agoeng teh djalma noe
hengkeran, tatapi ari noe
didjĕnĕngkeun koe pangandika
soempah, noe poengkoereun
Toret teja mah, nja eta Poe-
tra, noe geus sampoerna sa-
lalanggĕngna.

PASAL 8.

Ari ringkĕsna pĕrkara noe
keur dipitjatoer koe ka-
oela, nja kijeu: oerang teh
boga Panghoeloe agoeng noe
keur tjalik di tĕngĕneun pang-
linggihan anoe Langkoeng
Agoeng di djĕro sawarga;
2. Anoe njangking kasoe-
tjian sarta balandongan noe
sadjati, noe geus diadĕgkeun
koe Pangeran, lain beunang
djalma.
3. Karana oenggal-oenggal
panghoeloe agoeng pangdi-
djĕnĕngkeunana pikeun nga-
hatoerkeun pangabakti reu-
djeung koerban, noe matak
nadjan ijeu oge moedoe aja
anoe dikoerbankeun.
4. Sabab lamoen andjeunna
aja di boemi mah, moal pisan
djadi panghoeloe teh, sapedah
aja panghoeloe noe ngoer-
bankeun pangabakti noeroet
sakoemaha oenina Toret.
5. Ari eta teh njarangking
titiron djeung kalangkang ba-
rang anoe di sawarga, sakoe-
maha timbalan Allah ka Moe-
sa, keur mangsa eta rek
ngadamĕl balandongan teja:
Mangka hade-hade, timbala-
nana, sakabeh koe maneh
koedoe didjijeun toeroetkeun
sakoemaha tjonto noe geus
dipintonkeun ka maneh di loe-
hoer goenoeng.
6. Tatapi ajeuna Jesoes teh

geus meunang kadjĕnĕngan anoe poendjoel ti batan eta, doemeh djadi Lawang pĕrdjangdjian anoe leuwih hade, noe geus dipageuhkeun dina pasoebajaan anoe leuwih oetama.

7. Karana saoepama pĕrdjangdjian noe ti heula teja taja tjawadeunana mah, noe pandeuri teh moal koengsi dipangnejangankeun piĕnggoneunana.

8. Karana barangna njawad, pangandikana ka darinja kijeu: Ari lahiran Pangeran: Mĕngke pidatangeun mangsa, didinja kami bakal ngadamĕl pĕrdjangdjian anjar ka anak-poetoe Israil, sarta ka anak-poetoe Joeda;

9. Lain sapĕrti pĕrdjangdjian beunang kami ngadamĕl ka karoehoenna, keur mangsa koe kami ditjĕkĕl leungeunna, ditoengtoen ka loewar ti Mĕsir teja, karana geus teu tĕtĕp dina eta pĕrdjangdjian kami teh, noe matak koe kami teu diparire, saoer pangandika Pangeran.

10. Karana ari pĕrdjangdjian, noe rek didamĕl koe kami ka anak-poetoe Israil, sanggeusna mangsa eta teh, nja kijeu, saoer pangandika Pangeran: Kami rek ngalelerkeun hoekoem kami dina pikiranana, sarta rek ditoeliskeun koe kami dina hatena; ari kami noe bakal Allahna, dĕmi eta noe pidjadieun oemat kami.

11. Sarta maranehanana moal silih-pagahan djeung batoer sarta djeung pada doeloer, noe kijeu pokna: Koedoe sing nganjahokeun ka Pangeran! karana sakabeh bakal pada nganjahokeun ka kami teh, nja noe leutik reudjeung noe gĕde.

12. Karana kami teh bakal ngahampoera kana kadorakaanana, sarta dosana djeung kasalahanana hamo diingĕtingĕt deui koe kami teh.

13. Ana ngandika: pĕrdjangdjian anjar, tandaning anoe ti heula mah geus dilawaskeun; dĕmi anoe geus lawas sarta tjikot-tjikot mah, tangtoe deukeut kana euweuhna.

PASAL 9.

Ari pĕrdjangdjian noe ti heula ge aja pisan hoekoem babakti ka Allah sarta kasoetjian sipat doenja.

2. Karana aja balandongan beunang ngadangdanan; anoe panghareupna eusina adjoeg, djeung medja, sarta roti tingalieun; eta noe kasĕboet ĕnggon soetji.

3. Ari toekangeun reregan noe kadoewa aja balandongan, noe kasĕboet ĕnggon pangsoetji-soetjina;

4. Di dinja aja altar ĕmas
pangdoepaan, sarta pĕti pĕr-
djangdjian, sakoerilingna di-
sapoet ĕmas, di djĕrona aja
gotji ĕmas eusina Manna, kitoe
deui tĕtĕkĕn Haroen noe geus
kĕmbangan teja, sarta papan
batoe pĕrdjangdjian;
5. Di loehoerna aja Moe-
karabin kamoeljaan, ngaoeban
toeroeb-pangrapih teja. Ari
eta sakabehna pĕrkara ajeuna
teu ditjatoerkeun hidji-hidjina.
6. Dĕmi sanggeus eta sa-
niskara didangdanan kitoe teh,
para panghoeloe wantji mana
bae arasoep ka balandongan
panghareupna, pikeun ngala-
konan babakti;
7. Tatapi ari ka noe ka-
doewa mah ngan woengkoel
panghoeloe agoeng anoe asoep,
sataoen sakali, sarta hanteu
tinggal njandak gĕtih, noe di-
koerbankeun tina sabab pri-
badina sarta tina sabab kasa-
lahan oemat.
8. Lantaran kitoe teh Roh
Soetji maparin pitoedoeh, jen
djalan kana kasoetjian tatjan
dinjatakeun, sapandjangna ba-
landongan noe ti heula masih
ngadĕg keneh;
9. Ari eta teh minangka
misil pikeun djaman ajeuna,
katjotjogan koe ngahatoer-
keun pangabakti reudjeung
koerban, noe teu bisa njam-
poernakeun kana boedi-rasa
djalma noe ngabakti,
10. Istoening ngan hoe-
koem lahir bae, tjara atoeran
hal kadaharan, djeung inoe-
man, sarta koekoembah nja
kitoe keneh, geus kabeh di-
momotkeun nĕpi kana mangsa
ngabangoen deui.
11. Tatapi Kristoes, noe
djĕnĕng Panghoeloe agoeng
njangking barang noe mĕngke
mah, ana geus soemping, nĕ-
roes balandongan noe leuwih
oetama sarta leuwih sam-
poerna, lain beunang njijeun
koe leungeun, tĕgĕsna lain
kaasoep ijeu doenja;
12. Lĕbĕtna kana kasoetjian
sakali pisan, lain koe gĕtih
badot djeung anak sapi, istoe-
ning koe gĕtih salira andjeun-
na, sarta geus ngadamĕl kaleu-
pasan noe langgĕng.
13. Karana lamoen gĕtih
sapi lalaki djeung badot, sarta
lĕboe sapi ngora, ana dike-
pretkeun ka noe kanadjisan,
matak njoetjikeun datang ka
bĕrĕsih dagingna:
14. Pon pilalagi gĕtih Kris-
toes, noe geus ngoerbankeun
andjeun ka Allah koe Roh
anoe langgĕng, sarta taja koe-
tjiwana, tangtoe ngabĕrĕsih-
keun boedi-rasa maraneh tina
pagawean paeh, soepaja nga-
bakti ka Allah noe hiroep.
15. Kitoe sababna andjeun-
na teh noe matak geus djadi
Lawang pangwasijat anjar,
soepaja, doemeh andjeunna

geus poepoes pikeun ngaleu-
paskeun tina kasalahan noe
kapilampah keur mangsa
pangwasijat ti heula teja, sa-
koer noe geus disaoer pi-
meunangeun pĕrdjangdjian
warisan noe langgĕng.
16. Karana lamoen aja
pangwasijat, misti anoe nga-
wasijat koedoe geus datang
ka paeh heula,
17. Sabab ari pangwasijat
pageuhna teh koe maot, da
moal mĕntal lamoen anoe
boga masih hiroep keneh mah.
18. Koe sabab kitoe, nadjan
pangwasijat noe ti heula ge
diadĕgkeunana teu tinggal
make gĕtih.
19. Karana Moesa, sang-
geus ka sabangsa kabeh nga-
dawoehkeun sadajana timba-
lan noeroet sakoemaha Toret
teja, ladjĕng njandak gĕtih
anak sapi djeung badot, kitoe
deui tjai, djeung boeloe domba
noe woengoe, sarta hisop,
seug ngepretan kana eta kitab,
sarta ka sabangsa kabeh,
20. Bari ngalahir: Ijeu teh
gĕtih pĕrdjangdjian, noe koe
Allah geus ditimbalkeun ka
maraneh.
21. Nja kitoe deui balan-
donganana djeung sakabeh
parabot paranti ngabakti pada
dikepretan gĕtih.
22. Sarta meh-meh sanis-
kara barang dibĕrĕsihkeunana
koe gĕtih noeroetkeun Toret,
djeung moal aja pangham-
poera ari teu namplokkeun
gĕtih mah.
23. Djadi eta teh geus misti,
titiron barang anoe di sawarga
koedoe dibĕrĕsihkeun koe noe
kitoe pĕtana; tatapi ari dji-
nisna barang sawarga mah,
koedoe koe koerban anoe
leuwih hade ti batan eta.
24. Karana Kristoes teh lain
lĕbĕt kana kasoetjian beunang
njijeun koe leungeun, noe
djadi tatandinganana anoe sa-
djatina teja, lĕbĕtna teh ka
djĕro sawarga pisan, soepaja
ajeuna ngadeuheusan ka pa-
joeneun Allah keur pimang-
paateun oerang;
25. Sarta lĕbĕtna teh lain
pisan soepaja ngoerbankeun
andjeun mindĕng, sapĕrti bi-
jasa panghoeloe agoeng saban
taoen asoep kana kasoetjian
mawa gĕtih sedjen;
26. Saoepama tjara kitoe
mah, tangtoe andjeunna ti
watĕs diadĕgkeunana doenja
koedoe geus mindĕng nja
njandang sangsara teh; dĕmi
ajeuna diebrehkeunana ngan
sakali pisan dina ijeu ahir
djaman, pikeun ngaleungit-
keun dosa koe ngoerbankeun
salira andjeunna.
27. Djeung sapĕrti djalma
geus dipastikeun paeh teh
ngan sakali, sanggeus kitoe
ngadĕg hoekoeman,
28. Nja kitoe keneh Kris-

toes, dikoerbankeunana teh ngan sakali pikeun ngeuweuhkeun dosa djalma loba, sarta bakal mindo katendjo teu kalawan dosa, koe sakoer noe noenggoe-noenggoe ka andjeunna, hajang salamĕt.

PASAL 10.

Karana sapedah kalangkang bae tina barang noe datang mĕngke, lain saestoe djinisna, noe matak Toret teh koe koerban anggĕr, noe teu pĕtot-pĕtot dihatoerkeun saban-saban taoen, teu pisan bisa njampoernakeun ka noe ngadareuheusan.

2. Saoepama bisa kitoe mah, kapan eureun dikoerbankeunana, tina sabab djalma noe ngabakti, rehna geus dibĕrĕsihkeun sapisan, teu roemasa deui boga dosa.

3. Tatapi saban-saban taoen eta koerban teh pangingĕt-ngingĕt dosa;

4. Karana moestahil teuing, gĕtih sapi lalaki djeung badot matak ngeuweuhkeun dosa.

5. Koe sabab kitoe, barang soemping ka doenja, andjeunna teh hatoeran kijeu: Ari koerban sarĕng pangabakti mah koe andjeun hanteu dipimanah, nanging simkoering koe andjeun geus ditjawisan badan;

6. Ari koerban doeroekan sarĕng koerban tina sabab dosa, koe andjeun teu dianggo kasoeka.

7. Toeloej simkoering oendjoekan: Noen ijeu simkoering dongkap, dina kitab goeloengan hal simkoering geus disĕratkeun, noe disĕdja teh rek ngalampahkeun pangĕrsa andjeun, noen Allah!

8. Ari pilahirna noe ti heula: Koerban sarĕng pangabakti, sarawoeh koerban doeroekan sarĕng koerban tina sabab dosa, koe andjeun hanteu dipimanah sarĕng teu dianggo kasoeka, - halta eta teh dihatoerkeunana noeroetkeun Toret;

9. Dĕmi geus kitoe lahiranana: Noen ijeu simkoering dongkap, noe disĕdja teh rek ngalampahkeun pangĕrsa andjeun, noen Allah! Anoe ti heula koe andjeunna dibadakeun, soepaja ngajakeun anoe pandeuri.

10. Dina sadjĕro eta pangĕrsa oerang teh geus pada disoetjikeun, koe lantaran koerban saliraning Jesoes Kristoes, noe dihatoerkeun sapisan teja.

11. Ari sakoer panghoeloe saban-saban poë ngadĕg ngabakti, mindĕng-mindĕng nja ngahatoerkeun koerban noe anggĕr teja bae, noe teu pisan-pisan bisa ngeuweuhkeun dosa;

12. Tatapi ari andjeunna mah, sanggeusna ngahatoerkeun koerban hidji pikeun ngaleungitkeun dosa, ladjĕng linggih di tĕngĕneun Allah salalanggĕngna,
13. Sarta ngantos-ngantos, datang ka moesoeh-moesoehna didamĕl djodjodog pikeun dampalna.
14. Karana koe koerban hidji, andjeunna teh geus njampoernakeun langgĕng ka sakoer noe disoetjikeun.
15. Samalah Roh Soetji ge pon nja kitoe mĕrtelakeunana ka oerang.
16. Karana sanggeus ngandikakeun noe ti heula teja: Nja kijeu pĕrdjangdjian, noe rek didamĕl koe kami ka dinja, sanggeusna mangsa eta teh; ladjĕng Pangeran ngandika kijeu: Kami rek ngalelerkeun hoekoem kami dina hatena, sarta rek ditoeliskeun koe kami dina pikiranana;
17. Ari dosana djeung kasalahanana hamo diingĕt-ingĕt deui koe kami teh.
18. Ari ĕnggeus dihampoera mah, moal aja deui koerban tina sabab dosa.
19. Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer! sapedah oerang teh boga kaloedeungan dek asoep kana kasoetjian, koe gĕtih Jesoes,
20. Njorang djalan noe anjar sarta nja hiroep, noe koe andjeunna adjang oerang diboekakeun nĕroes reregan, tĕgĕsna dagingna;
21. Djeung sapedah oerang boga Panghoeloe langkoeng agoeng, noe njangking gĕdong Allah,
22. Noe matak oerang teh hajoe ngadeuheusan mawa hate noe saestoe, sarta djeung koekoeh-pĕngkoeh nja kapĕrtjajaan, bari hate beunang ngabĕrĕsihkeun tina boedirasa goreng, djeung badan beunang ngoembah koe tjai bĕrĕsih.
23. Oerang teh sing pageuh pisan nja njĕkĕl ka pangakoe pangarĕp-ngarĕp; karana noe geus maparin pĕrdjangdjian teh, kalangkoeng toehoe.
24. Sarta oerang hajoe masing silih-titenan djeung batoer, baris ngageuing kanjaahan sarta lampah kahadean.
25. Kana koempoelan batoer teh oerang oelah tinggaltinggal miloe, koemaha adat noe sawareh; anggoer oerang koedoe silih-ingĕtan, soemawonna pedah katendjo koe maraneh, jen poë teh geus deukeut.
26. Karana saoepama oerang ngahadja milampah dosa, sanggeus meunang kanjaho kana kajaktian teh, moal aja deui noe kari koerban baris ngaleungitkeun dosa;
27. Ngan kari noenggoe-

noenggoe hoekoeman sarta bangĕt nja sijeun, djeung kana moentabna seuneu, noe bakal ngahakan ka sakoer noe ngalawan.
28. Oepama aja djalma noe ngeuweuhkeun ka Toret Moesa, eta teh dipaehan hanteu dipiwĕlas, lamoen aja saksina doewa atawa tiloe;
29. Sabaraha tikĕl, pangira maneh, pibeurateunana siksaan ti batan eta, anoe patoet dikeunakeun ka djalma noe ngidĕk-ngidĕk ka Poetra Allah, sarta ngangkeuhkeun nadjis ka gĕtih pĕrdjangdjian, anoe asal manehna tadina disoetjikeun, djeung ngahinakeun ka Roh sih-koernija?
30. Karana oerang nganjahokeun ka noe geus ngandika kijeu: Kami noe kagoengan pamalĕs; nja kami noe bakal naoer, kitoe pangandika Pangeran; djeung deui: Pangeran bakal ngahoekoeman ka oematna.
31. Ĕh, matak sijeun kabinabina laboeh ka panangan Allah noe djoemĕnĕng!
32. Tatapi maraneh koedoe sing pada ingĕt ka mangsa ka toekang teja, waktoe maraneh, sanggeusna katjaangan, nahan-nahankeun maneh kana pĕrang sangsara bangĕt pisan;
33. Sabab maraneh saparo djadi tongtonaneun, tina djalan dihinakeun sarta dikanijaja, saparo maraneh bela ka sakoer anoe njandang kitoe.
34. Karana maraneh geus mikaroenja ka noe njarandang barogod, samalah maraneh geus tarima sarta boengah babandaan maraneh dirampas, pedah pada njaho, jen diri maraneh boga banda noe leuwih hade di djĕro sawarga sarta nja tĕtĕp.
35. Koe sabab eta, oelah rek mitjeun kaloedeungan maraneh, noe meunang pamalĕs gandjaran gĕde pisan.
36. Karana maraneh pĕrloe pisan boga kamantĕpan, soepaja maraneh, ari geus ngalampahkeun kana kĕrsaning Allah, nampa anoe geus didjangdjikeun.
37. Karana sakeudeung deui pisan, noe rek soemping teja tangtoe rawoeh, moal ngalilakeun.
38. Tatapi djalma noe bĕnĕr pihiroepeunana teh koe kapĕrtjajaan; sarta satijap-tijap aja noe moendoer mah, hate kami hanteu soedi ka dinja.
39. Ari oerang mah lain kaasoep anoe moendoer baris karoeksakan, kaasoep teh ka noe pada pĕrtjaja baris pisalamĕteun njawa.

## PASAL 11.

Ari pĕrtjaja teja nja eta ngandĕlkeun pageuh kana barang noe diarĕp-arĕp, sarta

tĕtĕg kana barang noe teu
katendjo.
2. Karana koe lantaran eta
teh djalma baheula meunang-
na panjĕboet noe hade.
3. Koe kapĕrtjajaan noe
matak oerang ngaharti doenja
teh dipidamĕlna koe pangan-
dika Allah, tĕgĕsna, barang
noe katendjo pangdjadina lain
asal tina barang noe katendjo.
4. Koe lantaran kapĕrtja-
jaan Habil ka Allah geus nga-
hatoerkeun koerban anoe
poendjoel ti pangabakti Kain,
noe matak meunang panjĕboet
jen bĕnĕr, doemeh Allah ma-
parin pĕrtelaan ka pangabak-
tina; sarta koe djalan kitoe
teh eta Habil masih keneh
njaoer sanggeus maot.
5. Koe lantaran kapĕrtja-
jaan noe matak Henoh ditjan-
dak, soepaja oelah koengsi
ningali maot; ari andjeunna
teh teu kapanggih, doemeh
geus ditjandak koe Allah; ka-
rana samemehna ditjandak,
geus meunang pĕrtelaan jen
kamanah koe Allah.
6. Tatapi ari noe teu boga
kapĕrtjajaan mah, mohal di-
manah koe Allah. Karana
saha-saha noe ngadeuheusan
ka Allah, koedoe pĕrtjaja jen
Allah teh aja, kitoe deui nga-
gandjar ka noe nejangan ka
andjeunna.
7. Koe lantaran kapĕrtja-
jaan noe matak Ĕnoh, sang-
geusna nampa timbalan Allah
tina hal pĕrkara noe tatjan
tembong, bawaning sijeuneun,
ladjĕng ngadamĕl kapal teja,
soepaja salamĕt sapoetra-gar-
wana; ari koe djalan kitoe
teh andjeunna ngahoekoeman
doenja, sarta meunang milik
kana kabĕnĕran, noe asal ti
kapĕrtjajaan.
8. Koe lantaran kapĕrtja-
jaan noe matak Ibrahim anoet,
keur mangsa dipiwarang mi-
jang ka ĕnggon noe bakal
katampa koe andjeunna baris
pimilikeunana; ladjĕng bae
angkat, tatapi teu oeningaeun
ka noe didjoegdjoeg.
9. Koe lantaran kapĕrtja-
jaan noe matak andjeunna teh
madjik dina tanah pĕrdjang-
djian, kawas di tanah sedjen,
tjalikna nganggo himah djeung
Ishak sarta Jakoeb, noe sa-
milik pĕrdjangdjian eta teja.
10. Karana andjeunna ngan-
tosan nagara noe make padĕ-
men, noe kagoengan atoeran
sarta ngadamĕl teh nja Allah.
11. Koe lantaran kapĕrtja-
jaan malah-malah Sarah nam-
pa kakoewatan ngajakeun toe-
roenan, ngowona ari oemoer
geus liwat ti mangsa; sabab
pangangkeuhna, ari noe ma-
parin pĕrdjangdjian teh ka-
langkoeng toehoe.
12. Kitoe noe matak ti hidji
djalma, nja ti noe sapĕrti geus
maot, mangpirang-pirang noe

mĕdal, tjara bentang di langit, djeung sapĕrti keusik di basisir laoet, noe taja bilanganana.
13. Eta sadajana teh poepoesna djeung kapĕrtjajaan, hanteu koengsi nampa noe didjangdjikeun teja, ngan katingali ti kadjaoehan, sarta dipĕrtjaja, djeung dirangkoel, djeung pada ngakoekeun pribadina aja di boemi teh semah sarta ngoembara.
14. Sabab ari noe misaoer kitoe teh, netelakeun nejangan nagara asal.
15. Djeung saoepama aja manah ka nagara oeroet ka loewar mah, gampang pimoeliheun deui.
16. Dĕmi ajeuna pada mikahajang ka nagara noe leuwih hade, nja eta sawarga. Kitoe noe matak Allah teh teu lingsĕmeun disĕboetkeun Allahna, karana geus pada ditjawisan nagara.
17. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Ibrahim, keur mangsa ditjoba, ngoerbankeun Ishak; ari andjeunna, noe geus nampa pĕrdjangdjian teja, datang ka ngoerbankeun poetra noenggal,
18. Noe ditoedjoel koe pangandika kijeu teja: Nja ti Ishak noe bakal disĕboet toeroenan maneh; ari mamanahan Ibrahim, Allah teh langkoeng kawasa ngahoedangkeun deui ti noe maraot;
19. Katampana deui oge koe Ibrahim sahingga tjara tina maot bae.
20. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Ishak ngabĕrkahan Jakoeb djeung Esaoe, koe hal barang noe datang mĕngke.
21. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Jakoeb, waktoe rek poepoes, ngabĕrkahan hidji-hidjina poetra Joesoep, sarta nĕnĕda bari naleukeuman poehoe tĕtĕkĕn.
22. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Joesoep, mangsa rek poepoes, njarijoskeun piboedaleun anak-poetoe Israil, sarta wĕwĕkas kana hal toelang andjeunna.
23. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Moesa, barang geus diowokeun, disoempoetkeun koe iboe-ramana meunang tiloe boelan lilana, sapedah ningali moerangkalih teh langkoeng kasep, djeung hanteu sarijeuneun koe parentah radja.
24. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Moesa, ari geus agĕng, nampik disĕboetkeun poetra koe poetra Piraon noe istri;
25. Anggoer kĕrsaeun diteungteuinganan reudjeung oemat Allah, ti batan sabaraha lila ngaraos ngeunahna dosa mah;
26. Ari kahinaan Kristoes

koe salira Moesa dimanah kasoegihan ngoengkoelan radjabrana satanah Mĕsir, karana ningali kana gandjaran.

27. Koe lantaran kapĕrtjajaan andjeunna angkat ka loewar ti Mĕsir, teu gimir koe bĕndoe radja; karana andjeunna ngawawakeun andjeun, geus sasat ningali anoe teu katingal.

28. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Moesa ngadawoehkeun njijeun paska, kitoe deui hal moelas koe gĕtih, malar soepaja pada loepoet ti noe poerah ngabasmi tjikaltjikal teja.

29. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak pada meuntas Laoet beureum, njorangna sakoemaha di darat bae; ari oerang Mĕsir mah, ana pek njaroba noeroetan, pada titeuleum.

30. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak koeta nagara Jeriko datang ka roegroeg, mangsa dikoerilinganana geus meunang toedjoeh poë.

31. Koe lantaran kapĕrtjajaan noe matak Rahab, dajang teja, teu kabawa toempoer djeung noe baraha, tina sabab geus ngakoe sarta djeung hadena ka djalma noe lolongok.

32. Sarta kaoela rek mitjatoerkeun naon deui? Karana tanggĕl pianggeuseun, lamoen dek njaritakeun hal Gideon, hal Barak, djeung Simson, sarta Jepta, hal Dawoed, djeung Samoeël, sarta hal para nabi;

33. Eta teh koe lantaran kapĕrtjajaan geus naloekkeun karadjaan, mĕtakeun kaadilan, nampa noe geus didjangdjikeun, ngabalĕmkeun soengoet singa;

34. Mareumkeun kamatihan seuneu, ngĕdjat ti seuseukeutna pĕdang, tina hengker djadi bĕdas, dina pĕrang djadi pĕrkosa, ngabiratkeun balad moesoeh;

35. Aja awewe, anakna noe geus paeh beunang deui lantaran tina hoedang. Aja djalma noe sedjen dipantĕng disangsara, ari dek dileupaskeun sarangeukeun, pamalarna hajang meunang hal hoedang noe leuwih hade.

36. Aja deui noe sedjen ngarasa dipojok sarta dirangket, samalah dibarogod djeung diberok.

37. Aja noe dibĕntoeran koe batoe, noe diragadji, noe ditjoba, sarta noe dipaehan koe pĕdang. Aja noe oedaridĕr, papakeanana koelit domba, koelit ĕmbe, nja kabalangsak, dikanijaja, djeung diteungteuinganan;

38. (Teu pĕrnah doenja teh katjitjingan koe noe kitoe); aloeprak-aproek di tĕgal-tĕgal, di goenoeng-goenoeng, di

goeha-goeha sarta dina djoerang-djoerang boemi.

39. Eta sadajana teh geus pada meunang panjĕboet noe hade, tina lantaran kapĕrtjajaan, tatapi ari noe didjangdjikeun teja mah, teu koengsi katampa koe eta;

40. Doemeh Allah baris oerang geus ngahantjĕngkeun anoe leuwih hade, soepaja eta teh pangdjadina sampoerna oelah teu djeung oerang.

PASAL 12.

Koe sabab eta oerang teh, sapedah aja saksi sapĕrti mega ngadingding nakleuk sakoeriling-boengking, hajoe oerang tjoetjoel-tjoetjoel sagala noe matak beurat, kitoe deui dosa, noe sok babari moekĕt, sarta oerang hajoe djeung kamantĕpan pada ngalakonan pangbalapan noe geus dikĕrsakeun sorangeun oerang;

2. Bari mĕntjrong ka Panoetan sarta Panoetoeg kapĕrtjajaan, nja eta Jesoes, noe geus ngawajahnakeun dina kai-dipalang, ngadjeunkeun wiwirang, mambrihna kaboengahan noe geus ditjawiskeun pikeun salira andjeunna; ari ajeuna keur tjalik di tĕngĕneun panglinggihan Allah.

3. Andjeunna sakitoe dipadoean ge koe djalma doraka, diwajahnakeun bae; koedoe sing ngawaskeun maraneh ka andjeunna, soepaja oelah nahnaj, sarta hate maraneh oelah ripoeh.

4. Maraneh dina mĕrangan dosa, ngalawan teh tatjan datang ka bidjil gĕtih;

5. Sarta geus pada poho kana pitoetoer, noe moengĕl ka maraneh sapĕrti ka anak, nja kijeu: Eh anaking! pamĕpĕrih Pangeran oelah dek disapirakeun, djeung deui oelah dek bingoeng lamoen maneh koe andjeunna diseuseul;

6. Karana tijap-tijap noe dipikaasih koe Pangeran, sok dipĕpĕrih, sarta ngarangket ka oenggal-oenggal poetra noe diangkĕn.

7. Ari maneh njandang pamĕpĕrih, nandakeun koe Allah maneh dianggo poetra; karana di mana aja anak koe bapana teu dipĕpĕrih?

8. Sabalikna oepama maneh teu kasorang pamĕpĕrih mah, noe geus djadi pamanggih sadaja, nandakeun maneh teh djadah, lain poetra.

9. Djeung deui oerang geus pada boga poerah mĕpĕrih, nja bapa daging oerang, sarta koe oerang geus dipikaisin; naha lain leuwih pĕrloe pisan oerang teh pasrah ka Rama sagala roh, soepaja oerang teh hiroep?

10. Karana itoe mĕpĕrihna teh ka oerang sakeudeung

mangsana, noeroet sakawĕ-
nang-wĕnang bae, tatapi ari
andjeunna mah mĕpĕrihna
matak mangpaat ka oerang,
soepaja oerang kadoeoem ka-
soetjianana.
11. Ari sagala pamĕpĕrih
dina mangsa kasorang mah
sĕmoena lain matak boengah,
ngan matak pĕrih bae; dĕmi
sanggeusna ti dinja ngabidjil-
keun boewah kabĕnĕran, ma-
wa kasĕnangan ka djalma noe
geus meunang harti koe eta.
12. Koe sabab kitoe, geura
tjĕngkatkeun deui leungeun
ngeplek djeung toeoer lĕsoe,
13. Sarta koedoe njijeun
djalan lĕmpĕng tintjakeun soe-
koe maneh, soepaja anoe dejog
oelah datang ka misalah, ang-
goer sina datang ka tjageur.
14. Masing pada ngobrek
kana piroentoeteun djeung
sakabeh, kitoe keneh kana ka-
soetjian; ari tinggal eta mah
moal aja noe pinendjoëun ka
Pangeran.
15. Djeung koedoe ngadja-
ga, oelah aja noe ngoendoeran
tina sih-koernija Allah, oelah
aja akar pait noe djadi, sar-
ta ngabaroentakkeun, matak
nganadjisan ka djalma loba;
16. Sarta oelah aja djalma
milampah djinah, atawa djal-
ma masijat, sapĕrti Esaoe, hoe-
koem katjikalanana dioeroep-
keun kana hakan sakalieun.
17. Karana maraneh geus
pada njaho, ari sanggeusna ti
dinja, keur mangsa hajangeun
ngamilik bĕrkah, manehanana
ditampik; sabab teu manggih
ĕnggon geusan kadoehoeng,
sanadjan nejanganana bari
ragragan tjipanon oge.
18. Sabab maraneh datang
lain ka goenoeng noe beunang
diragap, djeung kana seuneu
hoeroeng, sarta kana ang-
keub, djeung poëk mongkleng,
djeung gĕlap,
19. Kitoe deui kana sora
sangkakala, djeung moengĕlna
pangandika, wani noe nga-
darenge moenggah pada noe-
noehoen moegi oelah dila-
djĕngkeun diandikaan teh;
20. Sababna pada hanteu
tahan koe timbalan noe kijeu
teja: Nadjan aja sato ge nja-
bak goenoeng, koedoe dibĕn-
toeran koe batoe atawa di-
panah.
21. Sarta bangĕt kabina-bina
eta titingalian teja, moenggah
Moesa datang ka ngalahir:
Kami teh reuwas pisan djeung
ngagidir.
22. Ari maraneh mah datang
teh ka goenoeng Sion, sarta
nagara Allah noe djoemĕnĕng,
nja Jĕroesalem sawarga, kitoe
deui ka noe bareboe-reboe,
gĕmpoengan para malaikat,
23. Djeung koempoelan para
tjikal, noe geus pada disĕrat-
keun di sawarga, sarta ka Allah,
noe ngahoekoeman sakabeh,

djeung ka roh djalma balĕnĕr,
noe geus sampoerna,
24. Kitoe deui ka Jesoes,
Lawang pĕrdjangdjian anjar;
sarta ka gĕtih pangepretan,
noe milahirkeun anoe leuwih
hade ti batan gĕtih Habil.
25. Mangka hade-hade, eta
noe ngandika, poma oelah dek
ditampik koe maraneh; ka-
rana nadjan djalma noe na-
rampik ka noe ngadawoeh-
keun pangandika di boemi
teja, teu meunang ngarĕdjat;
komo teuing oerang, ari nga-
balijeur ka noe ngandika ti
djĕro sawarga.
26. Ari gĕntra andjeunna
harita teja ngojagkeun boemi;
dĕmi ajeuna mah geus nga-
djangdjikeun, kijeu pangan-
dikana: Sakali deui kami teh
bakal ngojagkeun, lain woeng-
koel boemi bae, malah langit
oge diojagkeun.
27. Ari eta sakali deui teja
noedoehkeun bakal dirobah-
keun barang noe keuna koe
ojag, rehna eta teh didamĕlna
soepaja tĕtĕp barang noe teu
keuna koe ojag.
28. Koe sabab eta, sapedah
oerang meunang karadjaan
noe teu keuna koe ojag, noe
matak oerang teh koedoe
nandakeun tarima, sangkan
djadi lantaran ngabakti ka
Allah reudjeung hormat sarta
djeung sijeun, sakoemaha noe
pikamanaheun.
29. Karana ari Allah oe-
rang teh nja seuneu noe nga-
lĕboer.

PASAL 13.

Ari hal kanjaahan ka doeloer
eta moedoe tĕtĕp.
2. Oelah mopohokeun akoe-
an ka semah, sabab koe lam-
pah kitoe teh geus aja noe
ngandjrĕkkeun malaikat, han-
teu kanjahoan.
3. Masing aringĕt ka noe
djadi sakitan, moedoe ngaras-
keun sahingga diri maneh
miloe djadi sakitan; kitoe deui
ka noe diteungteuinganan,
rehna maneh sorangan ge aja
dina djĕro badan.
4. Hal kawin teh koedoe
diadjenan koe sakabeh, sarta
ĕnggon oelah karĕgĕdan; ta-
tapi ari noe djinah djeung
noe ngaranjed mah, tangtoe
dihoekoem koe Allah.
5. Lampah maraneh oelah
pibanda; koedoe tarima kana
saajana, karana geus aja pa-
ngandika Allah: Maneh teh
koe kami moal diantĕp sarta
moal ditinggal;
6. Noe matak oerang kĕndĕl
njĕboet kijeu: Nja Pangeran
noe mitoeloeng ka kaoela,
moal rek risi kaoela teh:
djalma mah bisa migawe na-
nahaon ka kaoela?
7. Masing aringĕt ka imam-
imam maraneh, noe geus

ngoewarkeun pangandika Allah ka maraneh; koedoe pada ngawaskeun panoengtoengan loemampahna, sarta toeroetkeun kapĕrtjajaanana.
8. Ari Jesoes Kristoes teh kamarina djeung poë ajeuna anggĕr bae, sarta datang ka salalanggĕngna.
9. Oelah kabawa-bawa maraneh koe piwoeroek roeparoepa sarta noe geseh, karana hade hate teh dikoewatkeun koe sih-koernija, lain koe kahakanan sipat noe teu matak paedah ka djalma noe geus ngalakonan.
10. Oerang teh boga altar, ari sakoer noe njĕkĕl balandongan, teu kongang dahar tina eta.
11. Karana sato, noe gĕtihna ditjandak koe panghoeloe agoeng ka djĕro kasoetjian, pikeun ngaleungitkeun dosa, awakna teh didoeroek di loewareun pasanggrahan.
12. Kitoe noe matak Jesoes, soepaja njoetjikeun oemat koe gĕtih salirana, njandangna sangsara di loewareun panto nagara.
13. Koe sabab eta, oerang hajoe boedal ka loewareun pasanggrahan, ngadeuheus ka andjeunna, bari moendak kahinaanana.
14. Karana di dijeu mah oerang teu boga nagara noe tĕtĕp, estoe nejangan nagara noe mĕngke.
15. Koe sabab eta, hajoe oerang teh lantaran andjeunna ka Allah sapapandjangna pada ngahatoerkeun koerban poedji, nja eta teh boewah biwir noe ngakoekeun padjĕnĕnganana,
16. Djeung deui oelah mopohokeun kabalabahan sarta berehan; karana koerban noe kitoe teh koe Allah dimanah pisan.
17. Koedoe pada masing noeroet sarta ngesto ka imam-imam maraneh; karana eta teh pada ngadjaga-djaga ka njawa maraneh, pedah koedoe njanggakeun lalaporan; soepaja njanggakeunana djeung kaboengahan, oelah djeung roehah-rahoeh, sabab eta teu mangpaat ka maraneh teh.
18. Koedoe pada mangnĕdakeun ka kaoela, karana rarasaan kaoela teh boga boedirasa hade, sabab kaoela dina saniskara maksoed pisan bĕnĕr nja lalampahan.
19. Sarta mingkin angot pamenta kaoela maraneh milampah kitoe teh, soepaja kaoela masing tereh dipasihkeun deui ka maraneh.
20. Ari Allah noe kagoengan sakoer kasĕnangan, noe geus malikkeun ti noe maraot ka Goesti oerang Jesoes Kristoes, Pangangon domba noe

langkoeng agoeng, tina lantaran gĕtih pĕrdjangdjian noe langgĕng,
21. Moegi-moegi njampoernakeun maraneh dina saliring panggawe noe hade, soepaja pada ngalampahkeun kĕrsana; sarta moegi-moegi ngadamĕl di djĕro maraneh sakoer anoe kamanah koe andjeunna, koe lantaran Jesoes Kristoes; nja andjeunna noe koedoe dibaktian kamoeljaan langgĕng salalawasna! Amin.
22. Tatapi ari panĕda kaoela, eh doeloer-doeloer! koedoe pada sabar kana pepeling ijeu teh, karana kaoela njoeratan teh ka maraneh ringkĕsna bae.
23. Djeung moepoelihan Timoteoes, doeloer oerang, geus dileupaskeun; ari pasĕdjaan kaoela, lamoen tereh datang, rek manggihan ka maraneh barĕng djeung eta.
24. Pangnĕpikeun salam kaoela ka sakabeh imam maraneh, djeung ka sakabeh djalma noe saroetji. Noe ti Itali pada ngirim salam ka maraneh.
25. Moegi-moegi sih-koernija teh njarĕngan ka maraneh. Amin.

---

# IJEU SĔRAT TI RASOEL JAKOBOES.

## PASAL 1.

Sĕrat kaoela Jakoboes, abdi Allah sarta Goesti Jesoes Kristoes, doematĕng noe doewa wĕlas kaom, noe keur pabalĕntjar, salam doea!
2. Eh doeloer-doeloer! koedoe diangkĕn woengkoel kasoekaan bae, lamoen manggih gogoda roepa-roepa;
3. Sapedah geus pada njaho, ditjobana kapĕrtjajaan maraneh matak ngadjadikeun kamantĕpan.
4. Ari kamantĕpan teh koedoe sampoerna pagaweanana, soepaja maraneh sing sampoerna sarta sing pasagi, dina sapĕrkara ge oelah aja kakoerangan.
5. Djeung oepama di maraneh aja noe koerang kapintĕran, koedoe njoehoenkeun ka Allah, noe moerah pisan maparinna ka sakabeh, sarta hanteu njatjarekkeun, geus tangtoe dipaparin.
6. Ngan njoehoenkeunana teh koedoe djeung pĕrtjaja, oelah arek mangmang; sabab anoe mangmang mah ibarat

ombak laoet, noe katĕbak koe angin, diboentang-banting apoeng-apoengan.
7. Djalma noe kitoe mah oelah boga panjana bakal nampa naon-naon ti Pangeran.
8. Ari djalma noe midoewa pikir, sok tara tangtoe dina sakabeh djalanna.
9. Ari doeloer noe handap sing moedji maneh koe kaagoenganana;
10. Tatapi ari noe beunghar mah koe kahandapanana, sabab bakal euweuh sapĕrti kĕmbang djoekoet.
11. Karana panon-poë bidjil sarta djeung panasna, seug merangkeun djoekoet, ari kĕmbangna teh ligar, sarta roepana leungit aloesna: nja kitoe pisan anoe beunghar teh bakal aloem dina keur loemampahna.
12. Salamĕt djalma anoe tahan kana panggoda; sabab ari geus katjiri kaestoeanana, tangtoe nampa makoeta kahiroepan, noe geus didjangdjikeun koe Pangeran ka sakoer anoe njaah ka andjeunna.
13. Oelah aja djalma keur mangsa digoda njĕboet kijeu: Aing digoda teh koe Allah. Sabab Allah mohal digoda koe sipat kagorengan, kitoe deui andjeunna teu pisan-pisan ngagoda ka djalma.
14. Ĕnjana mah djalma digoda teh lamoen katarik sarta kapintjoet koe napsoena sorangan.
15. Dĕmi geus kitoe, napsoe teh sanggeusna reuneuh, toeloej ngadjoeroekeun dosa; kitoe deui dosa, ari geus meudjeuhna gĕdena, toeloej ngadjoeroekeun maot.
16. Eh doeloer-doeloer kaasih kaoela, poma oelah sasasab!
17. Sagala paparin harade djeung saniskara pasihan sampoerna datangna ti loehoer, ti Rama sakabeh tjaang, noe teu keuna owah-gingsir, sarta andjeunna taja kalangkang lantaran malik.
18. Tina sabab kĕrsaeun, noe matak andjeunna geus ngowokeun oerang koe lantaran pangandika kajaktian, soepaja oerang teh djadi tjikal sakabeh mahloek andjeunna.
19. Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer kaasih kaoela! oenggal-oenggal djalma sing gantjang kana ngadenge, sing kĕndor kana ngomong, sing kĕndor kana ambĕk.
20. Karana ari ambĕk djalma teh lain migawe kabĕnĕran Allah.
21. Koe sabab eta, geura pada mitjeun sagala noe kotor-kotor, kitoe deui kalobaan kagorengan, sarta tarimakeun djeung sareh ati ka pangandika noe geus dipĕlak dina hate maraneh, noe bisa nja-

lamĕtkeun kana njawa maraneh.

22. Tatapi koedoe lampahkeun pangandika teh, oelah ngan didenge bae, moen kitoe djadi ngabobodo diri sorangan.

23. Karana tijap-tijap aja djalma ngan ngadenge bae ka pangandika, hanteu djeung prakna dilampahkeun, eta teh ibarat djalma, noe nendjoan beungeut bakat dina eunteung;

24. Sabab ari geus nendjoan maneh, toeloej leumpang, harita keneh ge poho deui dina roepa sorangan.

25. Tatapi ari noe ngawaskeun kana hoekoem noe sampoerna, nja hoekoem kamĕrdikaan, sarta tĕtĕp ka dinja, eta teh sapedah ngadengena hanteu pohoan, sarta djeung prakna ngalampahkeun pagawean, tangtoe salamĕt dina lampahna kitoe teh.

26. Satijap-tijap di maraneh aja djalma boga rasa ibadah, tatapi letahna teu ditjandĕt, sarta njasabkeun hate sorangan, eta djalma ibadahna teh gapong.

27. Ari ibadah bĕrĕsih, noe taja koetjiwana di pajoeneun Allah Rama, nja anoe kijeu: Ngalajad ka boedak pahatoe sarta ka randa keur dina mangsa soekĕreun; kitoe deui ngaraksa diri sorangan, oelah karĕgĕdan koe doenja.

PASAL 2.

Eh doeloer-doeloer! kapĕrtjajaan maraneh ka Goesti oerang Jesoes Kristoes, Goesti sagala kamoeljaan teja, poma oelah djeung pilih-kasih ka djalma.

2. Karana saoepama kana koempoelan maraneh djĕboel asoep hidji djalma, ramona make ali ĕmas, papakeanana hoeroeng-herang, djĕboel deui asoep hidji djalma malarat, papakeanana boeroek;

3. Geus kitoe maraneh tjoeringhak ka noe make papakean hoeroeng-herang teja, bari seug ngomong kijeu: Mangga tjalik ka dijeu, dina ĕnggon sae! pok ngomong deui ka noe miskin teja: Maneh mah nangtoeng bae di ditoe, atawa gek dijoek di dijeu pipireun djodjodog koela!

4. Lamoen kitoe mah maraneh lain ngabedakeun djalma dina hate maraneh teh, sarta djadi hakim noe noeroetkeun pikiran goreng?

5. Tjoba doeloer-doeloer kaasih kaoela! geura pada dengekeun! ari noe malarat di ijeu doenja, naha lain beunang milih Allah, soepaja soegih dina kapĕrtjajaan, sarta ngamilik karadjaan, noe geus didjangdjikeun koe andjeunna ka sakoer anoe njaah ka salira andjeunna?

6. Tatapi ari maraneh mah
ngahinakeun ka eta noe ma-
larat teh. Ari noe baleunghar,
naha lain sok nganijaja ka ma-
raneh, sarta ngagoesoer mara-
neh ka hareupeun pangadilan?
7. Lain sok ngagogoreng ka-
na padjĕnĕngan noe aloes, noe
ditĕlahkeun ka maraneh teja?
8. Satijap-tijap maraneh
ngestokeun oendang-oendang
karadjaan, koemaha oenina
Kitab noe kijeu teja: Maneh
koedoe njaah ka batoer-batoer
sapĕrti ka diri sorangan; la-
moen kitoe mah maraneh hade
nja lampah.
9. Balikanan ari maraneh
pilih-kasih ka djalma mah,
maraneh teh njijeun dosa, sar-
ta koe hoekoem disĕboetkeun
djalma noe ngarĕmpak.
10. Karana saha-saha noe
ngestokeun sahoekoem kabeh,
tatapi titadjong kana sapĕr-
kara, eta teh djadi salah ka
sakabehna.
11. Karana noe geus nim-
balan kijeu: Maneh oelah nga-
ranjed, aja deui timbalanana
kijeu: Maneh oelah maehan.
Satijap-tijap maneh teu nga-
ranjed, tatapi maehan, eta
maneh lamoen kitoe mah, djadi
ngarĕmpak kana hoekoem.
12. Koedoe ngomong kitoe,
sarta milampah kitoe, pedah
rek dihoekoeman koe hoe-
koem kamĕrdikaan.
13. Karana hoekoeman teh
moal pisan make kawĕlasan
ka djalma noe teu milampah
kawĕlasan; ari kawĕlasan teja
ngoentoep kana hoekoeman.
14. Naon pimangpaateuna-
na, eh doeloer-doeloer kaoela!
lamoen aja djalma njĕboet-
keun boga kapĕrtjajaan, tata-
pi ari panggawe mah teu bo-
ga? Naha eta kapĕrtjajaan teh
bisa njalamĕtkeun ka dinja?
15. Saoepama aja doeloer
lalaki atawa doeloer awewe
noe boeroendoel, sarta kakoe-
rangan hakan noe sasari,
16. Geus kitoe aja djalma
ti lĕbah maraneh, seug ngo-
mong ka eta: Geura leumpang
sarta sing salamĕt, geura si-
doeroe, djeung baranghakan
sing seubeuh! tatapi maneh
ka dinja teu sok mere kana
kaboetoehan badanna, eta
naon pimangpaateunana?
17. Nja kitoe keneh kapĕr-
tjajaan, ari teu djeung pang-
gawe mah, paeh bae.
18. Tatapi soegan aja noe
ngomong kijeu: Maneh teh
boga kapĕrtjajaan, ari kaoela
mah boga panggawe. Tjing
toedoehkeun ka kaoela eta
kapĕrtjajaan maneh noe han-
teu djeung panggawe teh, ari
kaoela mah bakal noedoeh-
keun ka maneh kapĕrtjajaan
kaoela tina lantaran panggawe
kaoela.
19. Maneh pĕrtjaja, jen Al-
lah teh ngan hidji; bĕnĕr eta

teh; sanadjan setan ge pĕrtjaja kitoe, sarta pada ngagidir.

20. Eh djalma noe teu poegoeh! koemaha maneh teh hajang njaho, jen kapĕrtjajaan noe hanteu djeung panggawe mah, paeh bae?

21. Ari Ibrahim, karoehoen oerang, koemaha pangdidamĕlna bĕnĕr teh lain tina lantaran panggawe, keur mangsa ngoerbankeun Ishak poetrana dina altar teja?

22. Geuning katendjo koe maneh, jen kapĕrtjajaan migawe marĕngan djeung panggawena, sarta kapĕrtjajaan geus djadi sampoerna tina lantaran panggawe.

23. Nja kitoe pisan boekti Kitab anoe moengĕl kijeu teja: Ibrahim pĕrtjaja ka Allah, ari eta koe Allah dietangkeun djadi kabĕnĕranana, sarta geus disĕbatkeun sahabat Allah.

24. Tah katendjo ajeuna koe maraneh, ari djalma pangdidamĕlna bĕnĕr teh tina lantaran panggawe, lain woengkoel tina lantaran pĕrtjaja bae.

25. Nja kitoe deui Rahab, dajang teja, naha pangdidamĕlna bĕnĕr teh lain tina lantaran panggawe, keur mangsa ngakoe titahan teja, sarta ngaloewarkeun eta kana djalan sedjen?

26. Karana sapĕrti badan noe teu soekmaan mah paeh, nja kitoe keneh kapĕrtjajaan, ari teu djeung panggawe mah paeh bae.

PASAL 3.

Eh doeloer-doeloer! oelah pada hajang djadi goeroe sarereja, sapedah geus pada njaho, jen oerang teh bakal meunang hoekoeman anoe leuwih beurat.

2. Karana oerang sakabeh sok rĕmĕn pisan nja kaloeloepoetan. Saoepama aja noe tara kaloeloepoetan dina omongan mah, eta teh djalma sampoerna, nadjan ka badan sakoedjoer ge kawasa njandĕt.

3. Ari moenggoeh di koeda koe oerang dikadalian soengoetna, soepaja ka oerang noeroet, sarta sakabeh awakna koe oerang diingĕrkeun.

4. Kitoe deui moenggoeh di kapal, nadjan sakitoe gĕdena, sarta ditĕbak angin rongkah, geuning diingĕringĕrkeun koe kamoedi leutik pisan, dibĕnĕrkeun ka mana karĕp istriman bae.

5. Nja kitoe keneh ari letah, eta teh anggahota lĕmboet pisan, tatapi sok ngoetjapkeun barang noe gĕdegĕde. Moenggoehing dina seuneu saĕnjaj geuning njoendoet leuweung gĕde!

6. Dalah letah ge seuneu, sadoenja kadorakaanana. Dina anggahota oerang teh nja letah noe ngarĕgĕdkeun ka badan

sakoedjoer, djeung njoendoet roda kahiroepan oerang, ari djinisna disoendoet ti naraka.
7. Karana sagala bakat sato leuweung reudjeung manoek, kitoe deui sato noe tingkarajap djeung sato laoetan, pada dililindeuk sarta geus dililindeuk koe bakat manoesa;
8. Tatapi ari letah mah, taja pisan djalma noe bisa ngalilindeuk inja, eta teh nja kagorengan noe teu beunang dipĕngkĕk, pinoeh koe peurah noe matak maehkeun.
9. Koe letah oerang teh moedji ka Allah Rama, kitoe keneh koe letah teh oerang njapa ka djalma, noe didjadikeunana ditiroekeun kana kanjataan Allah.
10. Tina hidji soengoet bae bidjil poedji reudjeung sapa. Eh doeloer-doeloer kaoela! eta teh oelah datang ka kitoe.
11. Koemaha ari moenggoehing soemoer, daekeun ngaboerijal tjai amis djeung tjai pait tina hidji lijang?
12. Koemaha, eh doeloer-doeloer kaoela! ari tangkal kondang bisaeun ngabidjilkeun boewah djetoen, atawa tangkal anggoer ngabidjilkeun boewah kondang? Kitoe deui ari soemoer, mohal bisaeun ngabidjilkeun tjai pangset reudjeung amis.
13. Saha di maraneh anoe pintĕr sarta binangkit? Eta teh koedoe nandakeun panggawena tina lakoe-lampah noe hade, make kasarehanana kapintĕran.
14. Tatapi saoepama maraneh dina hate aja dĕngki pait sarta rĕsĕp paseja, papatjoewan oelah rek ngoentoep djeung ngabohongkeun kana kajaktian.
15. Anoe kitoe mah lain kapintĕran noe datang ti loehoer, ĕnjana teh noe ti doenja, noe ti napsoe, noe ti setan.
16. Karana di mana bae aja dĕngki djeung rĕsĕp paseja mah, nja di dinja teh ĕnggon saroesoet djeung sagala roepa lampah kagorengan.
17. Sabalikna ari kapintĕran noe ti loehoer mah, eta teh hidji pĕrkara bĕrĕsih, samalahna soeka rapih, amis boedi, sarĕgĕp kana papatah, pinoeh koe kawĕlasan djeung boeboewahan noe hade, hanteu ngabinakeun djalma, sarta taja kapoera-poeraanana.
18. Sarta ari boewah kabĕnĕran teh disĕbarkeunana koe karapihan adjang sakoer anoe njijeun karapihan.

PASAL 4.

Ari pĕrang djeung paseja di maraneh ti mana datangna? Pangdatangna naha lain tina napsoe diri maraneh, anoe ngamoek dina anggahota maraneh?

2. Maraneh teh mikahajang, tatapi teu ngabogaan; maraneh teh maehan djeung ngadĕngkian, tatapi teu beubeunangan; maraneh teh paseja djeung mĕrangan, tatapi teu ngabogaan, sabab maraneh teu nĕnĕda.

3. Maraneh teh nja oge nĕnĕda, tatapi teu nampa, sababna eta pangnĕnĕda maraneh teh goreng, noe dikarĕp teh dipake ngadjoedjoer napsoe diri maraneh.

4. Eh djalma ranjedan lalaki awewe, naha teu njaho, jen sosobatan djeung doenja, nja eta teh ngamoesoeh ka Allah? Koe sabab kitoe, saha-saha noe njobat djeung doenja, eta teh djadi moesoeh Allah.

5. Atawa koemaha pikir maraneh, Kitab teh tjoemah bae oengĕlna noe kijeu: Ari Roh, anoe linggih di djĕro oerang, naha eta teh mirĕsĕp kana kadĕngkian?

6. Estoena mah andjeunna teh kalangkoeng pisan nja maparinna sih-koernija. Koe sabab kitoe aja oengĕlna kijeu: Allah ngalawan ka noe kamagoengan, tatapi ka noe rĕndah mah maparin sih-koernija.

7. Manana sing pada ka Allah masrahkeun diri; koedoe ngalawan ka Iblis, moen kitoe tangtoe ngĕdjat ti maraneh.

8. Koedoe pada ngadeuheusan ka Allah, moen kitoe Allah tangtoe ngadeukeutan ka maraneh. Eh djalma noe doraka! sing ngabĕrĕsihan leungeun; ari maraneh, eh djalma noe midoewa pikir! sing ngabĕrĕsihan hate.

9. Masing pada boga rarasaan soekĕr, bari prihatin djeung tjeurik; seuri maneh koedoe ganti koe nalangsa, kaboengahan maneh ganti koe kabingoengan.

10. Masing pada ngarĕndahkeun maneh di pajoeneun Pangeran, moen kitoe maneh tangtoe koe Pangeran dikaloehoerkeun.

11. Eh doeloer-doeloer! papatjoewan oelah silih-oepat djeung batoer. Saha-saha noe ngoepat ka doeloer, atawa ngahoekoeman ka doeloerna, eta teh tĕgĕs ngoepat kana hoekoem, djeung njalahkeun kana hoekoem. Dĕmi satijaptijap maneh njalahkeun kana hoekoem, djadi tanda maneh teh lain anoe ngalampahkeun hoekoem, istoening njijeun maneh poerah ngahoekoem.

12. Ari noe maparin hoekoem teh ngan sahidji; nja eta noe kawasa njalamĕtkeun sarta ngaroeksak. Tatapi ari maneh teh saha, wĕt ngahoekoeman ka batoer?

13. Geura maraneh noe sok ngomong kijeu: Koela poë ijeu atawa isoekan rek njaba ka nagara anoe, rek tjitjing di

dinja lilana sataoen, balantik
sĕdja njijar kaoentoengan;
14. Halta maraneh teu nja-
ho noe pikasorangeun poë
isoek-isoek atjan! Karana na-
haon hiroep maneh teh? Kapan
mah tjara haseup, katembong-
na ngan sakeudeung, geus
kitoe teh moesna.
15. Anggoeranan maraneh
koedoe ngomong kijeu: La-
moen diparĕngkeun koe Pa-
ngeran, sarta aja oemoer,
koela sĕdja milampah kitoe
atawa kijeu.
16. Dĕmi ajeuna maraneh
teh moedji diri dina djĕro ang-
koeh maraneh; sagala pamoe-
dji noe kitoe teh goreng.
17. Koe sabab eta, saha-
saha djalma noe njaho dina
migawe kahadean, dĕmi han-
teu prak ngalampahkeun mah,
eta teh matak dosa.

PASAL 5.

Geura ajeuna maraneh, eh
noe baleunghar! koedoe
pada tjeurik bari aloek-aloe-
kan koe tina kabalangsakan
anoe pinjorangeun ka diri
maraneh.
2. Kabeungharan maraneh
teh geus boeroek, sarta pa-
pakean maraneh geus diha-
kan toko.
3. Ĕmas-perak maraneh
geus tai-hijangan, ari eta tai-
hijangna teh bakal djadi saksi
ka maraneh, sarta bakal nga-
lĕboer kana daging maraneh,
sapĕrti seuneu. Maraneh teh
geus pada ngoempoelkeun
doenja-brana dina djaman
ahir.
4. Ari koelian djalma boe-
boeroeh, noe geus miboewa-
tan sawah maraneh, noe di-
ĕrol koe maraneh teh, wani
tjoemĕloek; djeung sasambat-
na djalma anoe diboewat,
geus nĕpi kana tjĕpil Pangeran
Sĕbaot.
5. Maraneh hiroep di boemi
teh ngeunah-ngeunah djeung
ngadjoedjoer napsoe bae; geus
njoewoek hate maraneh tjara
keur poëan meuntjit.
6. Maraneh geus ngahoe-
koem sarta maehan ka djalma
noe bĕnĕr; ari eta teu nga-
lawan ka maraneh teh.
7. Koe sabab kitoe, eh
doeloer-doeloer! masing pada
sabar bae, nĕpi ka soemping
Goesti. Geuning ari ahli tani
noenggoe-noenggoe hasil boe-
mi noe leuwih moelja, disa-
baran bae, nĕpi ka waktoe
eta teh geus meunang hoe-
djan noe ti heula djeung
hoedjan noe pandeuri.
8. Nja kitoe deui maraneh
teh moedoe masing sabar,
koewatkeun hate maraneh;
sabab pisoempingeun Goesti
teh geus deukeut.
9. Eh doeloer-doeloer! po-
ma oelah dek roemahoeh ka
batoer, soepaja maraneh oelah

dihoekoeman. Toeh, Hakim
teh geus ngadĕg di hareupeun
panto.
10. Eh doeloer-doeloer!
maraneh njandang lara djeung
lampah sabar, koedoe noelad
para nabi noe ngawoeroek koe
padjĕnĕngan Pangeran teja.
11. Ari noe sabar, koe
oerang dipoedji salamĕt. Ma-
raneh geus pada ngadenge
tjarita kasabaran Ajoeb, sarta
geus nendjo panoengtoenga-
nana ti Pangeran, jen Pange-
ran teh kalangkoeng-lang-
koeng nja moerah sarta mi-
wĕlas.
12. Poma-poma pisan, eh
doeloer-doeloer kaoela! oelah
dek saroempah; oelah soem-
pah njĕboet sawarga, atawa
njĕboet boemi, atawa soem-
pah salijan ti dinja; ari mara-
neh ngomong ĕnja masing
ĕnja, ari hanteu mah masing
hanteu, soepaja maraneh oe-
lah meunang hoekoeman.
13. Tijap-tijap di maraneh
aja noe njandang lara, koedoe
nĕnĕda; moen aja noe sĕnang
hate, koedoe moedji koe dja-
boer.
14. Tijap-tijap di maraneh
aja noe gĕring, koedoe ngala
para kokolot garedja, soepaja
koe eta dipangnĕdakeun, bari
dioelasan minjak koe padjĕ-
nĕngan Goesti.
15. Ari panĕda noe kalawan
kapĕrtjajaan tanwande nga-
waloejakeun ka noe gĕring
teh, tangtoe koe Goesti dihoe-
dangkeun; sarta oepama geus
milampah dosa, tangtoe di-
hampoera.
16. Koedoe silih-akoe ka-
loeloepoetan djeung batoer,
sarta koedoe silih-tĕdakeun,
soepaja maraneh pada djadi
walagri. Ari panĕda djalma
bĕnĕr, noe saestoe-estoena,
gĕde kawasana.
17. Ari Elias teja sasama
manoesa sapĕrti oerang; dĕmi
andjeunna teh nĕnĕda, panĕ-
dana moegi oelah hoedjan;
geus kitoe hanteu aja hoedjan
ka boemi tiloe taoen gĕnĕp
boelan lilana.
18. Tidinja nĕnĕda deui,
seug langit teh noeroenkeun
hoedjan, sarta boemi ngabi-
djilkeun hasil-hasilna.
19. Eh doeloer-doeloer ka-
oela! oepama di maraneh aja
noe sasab tina kajaktian teh,
geus kitoe aja djalma noe no-
batkeun ka dinja,
20. Eta teh koedoe nganja-
hokeun, ari saha-saha noe
nobatkeun hidji djalma dora-
ka, balik tina djalanna noe
sasab, satĕgĕsna njalamĕtkeun
hidji njawa, didjaoehkeun tina
maot, sarta ngalipoetan kana
dosa loba pisan.

# IJEU SĔRAT KAHIDJI TI RASOEL PETROES.

PASAL 1.

Sĕrat kaoela Petroes, rasoel Jesoes Kristoes, doematĕng noe ngaloembara, keur pabalĕntjar aja di tanah Pontoes, Galata, Kapadoki, Asia djeung Bitini,
2. Noe pada kapilih noeroetkeun kawaspaosan Allah Rama, lantaran disoetjikeun koe Roh, soepaja pada anoet sarta djeung dikepretan koe gĕtih Jesoes Kristoes: moegimoegi maraneh pada diwoewoehan sih-koernija reudjeung kasĕnangan!
3. Sagala poedji ka Allah, Rama Goesti oerang Jesoes Kristoes, anoe bawaning agoeng kawĕlasanana, geus ngowokeun deui ka oerang baris pangarĕp-ngarĕp hiroep, koe lantaran tanghina Jesoes Kristoes ti noe maraot;
4. Baris warisan noe teu keuna roeksak, djeung teu keuna tjatjad, sarta teu keuna aloem, noe geus ditjadangkeun di djĕro sawarga pikeun maraneh,
5. Noe pada diraksa koe kawasaning Allah lantaran kapĕrtjajaan, baris kasalamĕtan, noe geus sadija pikeun diboektikeun dina ahir djaman.
6. Eta teh koe maraneh dipake kaboengahan, dĕmi ajeuna ijeu, saoepama koedoe mah, maraneh teh njandang nalangsa koe gogoda roeparoepa,
7. Sangkan katjobana kapĕrtjajaan maraneh, noe leuwih moeljana ti batan ĕmas, anoe keuna roeksak sarta ditjoba koe seuneu, kapanggih matak ngadjadikeun poedji, djeung hormat, sarta kamoeljaan, dina waktoe diebrehkeun Jesoes Kristoes,
8. Noe tatjan katendjo koe maraneh, sangkilang kitoe ge njaah; nadjan andjeunna koe maraneh ajeuna teh katendjo, maraneh teh pĕrtjaja bae, sarta koe maraneh dipikasoeka kalawan kaboengahan noe geus taja omongkeuneunana sarta leuwih moelja,
9. Djeung nampa panoengtoengan kapĕrtjajaan maraneh, tĕgĕsna kasalamĕtan njawa.
10. Moenggoehing eta kasalamĕtan teh, para nabi anoe ngawĕdjangkeun hal sih-koernija noe keur maraneh teja, baheula pada ngoelik sarta nitik-nitik;
11. Ari noe dititik-titik,

djaman mana atawa noe koemaha teja noe ditoedjoel koe Roh Kristoes, noe aja di djĕro dirina, keur mangsa ti heula ngandikakeun kasangsaraan anoe bakal kasorang koe Kristoes, sarta djeung kamoeljaan sanggeusna sangsara.
12. Dĕmi eta teh pada diebrehan, jen lain keur dirina pribadi, estoena mah keur oerang teja nja ngoeroeskeunana barang, noe geus dioewarkeun ajeuna ka maraneh koe sakabeh noe ngawartakeun Indjil ka maraneh koe lantaran Roh Soetji, noe geus dipiwarang ti sawarga; ari para malaikat pada mĕlĕng hajangeun oeninga kana eta barang.
13. Koe sabab eta, geura disaboek tjangkeng pikir maraneh, masing pada tjĕtjĕgah, sarta sing antek nja ngarĕpngarĕp kana sih-koernija, noe dipasihkeun ka maraneh dina waktoe diebrehkeun Jesoes Kristoes.
14. Sing tjara baroedak noe toemoeroet, oelah dek saroewa djeung napsoe baheula, waktoe maraneh taja kanjaho teja;
15. Bĕnĕrna mah, sapĕrti noe geus njaoer ka maraneh teh soetji, nja kitoe deui maraneh koedoe sing pada soetji dina salakoe-lampah maraneh;
16. Sabab dina Kitab geus dioengĕlkeun kijeu: Maraneh sing pada soetji, karana kami teh soetji.
17. Sarta lamoen maraneh njambat Rama ka noe ngahoekoeman teu pilih-kasih, noeroetkeun sakoemaha pagawean oenggal-oenggal djalma teja, koedoe djeung sijeun nja loemampah teh sapandjangna maraneh ngoembara;
18. Sapedah geus pada njaho, maraneh pangditĕboes datang ka lesotna tina lampah borak-borak toetoeroenan ti karoehoen teja, lain koe barang noe keuna roeksak, sapĕrti ĕmas-perak,
19. Estoena mah koe gĕtih Kristoes noe gĕde pangadjina, reh andjeunna teh domba noe taja tjatjadan sarta taja koetjiwana;
20. Ari andjeunna teh geus dipioeninga timemeh diadĕgkeun doenja, tatapi diebrehkeunana dina ahirna djaman ijeu tina sabab maraneh,
21. Noe pada pĕrtjaja ka Allah koe lantaran Kristoes, noe geus ditanghikeun koe Allah ti noe maraot, sarta dipaparin kamoeljaan, noe matak ajeuna kapĕrtjajaan sarta pangarĕp-ngarĕp maraneh teh nja ka Allah.
22. Tina geus ngabĕrĕsihan njawa maraneh djalan noeroet kana kajaktian, koe pitoeloeng Roh, baris ngadjadikeun

kanjaahan ka doeloer, noe teu kalawan poera-poera, noe matak maraneh koedoe sing antek nja silih-pikanjaah djeung hate noe bĕrĕsih,

23. Pedah maraneh diowokeun deui teh lain tina binih noe keuna roeksak, estoena mah tina binih noe teu keuna roeksak, nja koe lantaran pangandika Allah, noe hiroep sarta tĕtĕp salalanggĕngna.

24. Karana sakabeh daging teh sapĕrti djoekoet, djeung sakabeh kamoeljaanana sapĕrti kĕmbang djoekoet. Djoekoet teh perang, ari kĕmbangna ligar;

25. Tatapi ari pangandika Pangeran mah tĕtĕp salalanggĕngna. Nja eta teh pangandika noe geus dioewarkeun ka maraneh.

PASAL 2.

Koe sabab eta, geura pada mitjeun sagala kagorengan, kitoe deui sagala palatjidra, djeung poera-poera, sarta dĕngki, reudjeung sagala oepat-oepatan;

2. Sarta tjara boedak anoe anjar didjoeroekeun, masing pada hajang ka tjisoesoe pangandika noe toelen, soepaja maraneh ngagĕdean koe lantaran eta;

3. Kitoe soteh lamoen maraneh geus ngarasa, jen Goesti teh moerah.

4. Masing pada ngadeuheusan ka andjeunna, nja batoe anoe hiroep, noe geus dipitjeun koe djalma, tatapi moenggoeh koe Allah mah kapilih sarta kaadjen,

5. Sarta diri maraneh ge, rehna pada batoe hiroep, sing daek didamĕl imah rohani, djĕmoehan panghoeloe soetji, baris ngahatoerkeun koerban rohani, anoe pikamanaheun koe Allah, lantaran Jesoes Kristoes.

6. Kitoe noe matak dina Kitab aja oengĕlan kijeu: Toeh, di Sion kami neundeun hidji batoe-djoeroe, noe kapilih nja kaadjen, djeung tijaptijap djalma noe pĕrtjaja ka eta, hamo meunang wiwirang.

7. Ari koe maraneh noe pĕrtjaja eta batoe teh kaadjen; tatapi moenggoeh ka noe mantangoel mah, batoe noe geus dipitjeun koe noe njarijeun imah teh, nja eta pisan noe geus didjadikeun pamageuh djoeroe, sarta batoe tatadjongan, djeung batoe karang noe matak tideuha;

8. Ari eta teh titadjong ka dinja, pedah mantangoel ka pangandika, sarta geus dipastikeun kana kitoe.

9. Tatapi ari maraneh teh bangsa kapilih, djĕmoehan panghoeloe bangsa radja, oemat soetji, oemat kagoengan, soepaja maraneh pada

ngoewarkeun kasaeanana anoe geus njaoer diri maraneh ti noe poëk kana tjaangna noe leuwih aheng.

10. Ari maraneh teh tadina lain oemat, dĕmi ajeuna mah geus djadi oemat Allah; tadina teu diwĕlasan, dĕmi ajeuna mah geus pada meunang kawĕlasan.

11. Eh kaasih! kaoela teh mepelingan ka maraneh, noe pada njemah sarta ngoembara: Koedoe sing njarĕgah sagala napsoe daging, noe mĕrangan kana njawa;

12. Djeung koedoe masing bĕnĕr lakoe-lampah maraneh aja di oerang kapir, soepaja noe ngagorengkeun maraneh tjara ka bangsat, dimana geus katendjo kana panggawe maraneh noe hade, pada ngamoeljakeun ka Allah dina poëan disoempingan.

13. Pedah kitoe koedoe pada ngesto ka sakoer kapangkatan djalma, tina sabab Goesti: nja ka radja, reh noe pangkawasana;

14. Boh ka para goepĕrnoer, rehna piwarangan radja, baris njiksa ka noe bangsat, sarta baris moedji ka noe lampah hade.

15. Karana nja kitoe kĕrsaning Allah, maraneh tina lantaran milampah hade, koedoe ngabĕkĕman soengoet kana kabodoan djalma paloeng;

16. Koemaha anoe mĕrdika, tapina kamĕrdikaan teh oelah dipake mindingan kagorengan; nja koemaha noe djadi kawoelaning Allah.

17. Moedoe ngadjenan ka oenggal djalma, sarta njaah ka doeloer-doeloer; moedoe sijeun koe Allah, sarta hormat ka radja.

18. Eh sakoer noe djadi boedjang! sing pada ngesto ka djoeragan maneh sarta gĕde kasijeun; oelah ka noe bageur djeung amis boedi bae, nadjan ka noe bĕngis oge kitoe keneh.

19. Karana matak dikoernija, lamoen djalma tina sabab boedi-rasa di pajoeneun Allah, nahankeun kasoesah, ari sangsara teu karana salah.

20. Karana nahaon pipoedjieunana, ari maneh dipeupeuh tina sabab migawe dosa, toeloej sabar? Sabalikna ari maneh sangsara tina sabab milampah hade mah, toeloej sabar, nja eta matak dikoernija koe Allah.

21. Karana maraneh pangdisaoer teh nja baris milampah kitoe. Sabab Kristoes ge geus njandang sangsara keur pimangpaateun oerang, sarta geus nilarkeun toeladan ka oerang, soepaja maraneh noeroetkeun tapak dampalna.

22. Andjeunna teh teu pisan milampah dosa, sarta dina

lambena taja pisan kapanggih tjidra;
23. Mangsa andjeunna di-
tjarekan, teu kĕrsaeun njeu-
seul deui; mangsana disang-
sara, taja manahna rek malĕs,
disanggakeun bae ka noe nga-
hoekoeman sarta kaadilanana.
24. Andjeunna teh salirana
geus nanggoeng dosa oerang
aja dina kai-dipalang, soepaja
oerang paeh tina dosa, hiroep
kana kabĕnĕran; sarta koe
raraheut andjeunna maraneh
teh geus ditjageurkeun.
25. Karana maraneh tadina
sapĕrti domba sarasab, dĕmi
ajeuna mah maraneh geus
pada dibalikkeun ka Panga-
ngon sarta Pangoeroes njawa
maraneh.

PASAL 3.

Kitoe deui maraneh, eh sakoer awewe! sing pada ngesto ka salaki maneh, soepaja lamoen aja noe teu noeroet ka pangandika, eta noe kitoe teh dibeunangkeun koe lantaran lakoe-lampah pamadjikanana, teu kalawan omongan,
2. Arina geus nendjo ka
lakoe-lampah maraneh noe
bĕrĕsih sarta djeung kasijeun.
3. Ari pamidangan maraneh
teh oelah koe barang noe
di loewar, sapĕrti ngoentoen
boeoek, nĕrapkeun ĕmas ata-
wa papakean;
4. Nja pamidangan teh
moedoe djalma boeni dina ati,
njatana boedi sareh sarta an-
tĕng, noe teu keuna roeksak,
sarta moelja moenggoeh di
pajoeneun Allah.
5. Karana para istri saroetji
noe baheula, anoe ngarĕp-
ngarĕp ka Allah teja, midang-
na teh nja kitoe pisan, sarta
pada ngesto ka tjarogena;
6. Sapĕrti Sarah teja ngesto
ka Ibrahim, sarta njĕbatna
gamparan; ari maraneh teh
geus ngadjadi poetra eta, ki-
toe soteh lamoen milampah
hade, djeung hanteu gimir koe
sakoer panjingsijeunan.
7. Kitoe deui maraneh, eh
sakoer lalaki! tjitjing djeung
pamadjikan koedoe make
kira-kira; ka awewe, rehna
wadah noe leuwih pĕre, koe-
doe ngadjenan, pedah samilik
reudjeung maraneh kana sih-
koernija kahiroepan; nja soe-
paja pangnĕnĕda maraneh teh
oelah kapĕgat.
8. Anggeusna mah, nja ka-
beh sing pada samijoek, sing
pada karoenja, njaah ka doe-
loer, wĕlasan, sarta saneh;
9. Goreng oelah dibalĕs koe
goreng, kitoe deui njarekan
koe njarekan, sabalikna mah
koedoe ngabĕrkahan, sapedah
geus pada njaho maraneh
pangdisaoer teh soepaja nga-
milik bĕrkah.
10. Karana saha-saha anoe
soeka hiroep, djeung hajang

rengkeun ka padjĕnĕngan Al-
lah, noe kawasa ka sakabeh
balahi eta; djeung hanteu ta-
robat, teu daekeun ngamoel-
jakeun ka Allah.
10. Toeloej malaikat noe
kalima ngoetjoerkeun eusi
pingganna ka pangdijoekan
sato teja; seug karadjaanana
djadi poëk; ari djalmana pada
njapekan letahna bawaning
koe njĕri;
11. Sarta ngagorengkeun
ka Allah noe linggih di sa-
warga, koe tina kanjĕri dirina,
djeung koe tina bisoel-bisoel-
na; sarta teu tarobat ti pa-
gaweanana.
12. Toeloej malaikat noe
kagĕnĕp ngoetjoerkeun eusi
pingganna ka tjai gĕde, noe
ngaran Tji-prat teja; ari tjaina
seug saat, tjawisan pidjalaneun
radja-radja noe rek datang ti
pangbidjilan panon-poë.
13. Geus kitoe katendjo koe
kaoela, tina soengoet naga,
djeung tina soengoet sato,
sarta tina soengoet nabi pal-
soe, bidjil tiloe soekma nadjis,
kawas bangkong roepana.
14. Karana eta teh soekma
setan, sarta pada njijeun
tanda-tanda, djeung laleum-
pang ka para radja sadoenja
kabeh, dek dikoempoelkeun
kana pĕrang dina poë gĕde,
poëan Allah noe langkoeng
kawasa.
15. Masing ingĕtkeun, kami
pidatangeun teh tjara paling.
Salamĕt anoe njaring djeung
apik ka papakeanana, soepaja
oelah leumpang ditarandjang,
djeung oelah katembong nja
wiwirang.
16. Ari dikoempoelkeunana
ka hidji ĕnggon, noe koe basa
Ibrani disĕboet Harmagedon.
17. Toeloej malaikat noe ka-
toedjoeh ngoetjoerkeun eusi
pingganna ka langit; geus
kitoe aja gĕntra tarik pisan,
datangna ti djĕro kabah sa-
warga, tina panglinggihan teja,
pangandikana kijeu: Geus ti-
nĕkanan!
18. Tidinja aja kilat, djeung
sowara, sarta goeloedoeg;
djeung aja lini gĕde pisan,
koemaha noe tatjan kapang-
gih sapandjang aja djalma di
boemi, lini noe sakitoe ba-
ngĕtna.
19. Ari nagara gĕde teh
beulah, djadi tiloe, djeung
nagara oerang kapir raroeg-
roeg; sarta Allah ngĕrsakeun
emoet ka Baboel, nagara gĕde
teja, bade masihan ka dinja
loemoer noe dieusi anggoer
sewoting bĕndoe andjeunna.
20. Ari sakabeh poelo ka-
laboer, djeung teu pisan mang-
gih goenoeng.
21. Sarta aja hoedjan boe-
wah gĕde, hidji-hidji beuratna
satalenta, ragragan ti langit
ninggang ka djalma; dĕmi
djalma teh pada ngagoreng-

keun ka Allah, koe tina balahi hoedjan boewah teja, karana eta balahi teh kaliwat nja bangĕt.

PASAL 17.

Tidinja saoerang ti noe toedjoeh malaikat, noe marawa toedjoeh pinggan teja, njampeurkeun, sarta njaoer ka kaoela, kijeu saoerna: Geura miloe ka kami, kami dek nembongkeun ka maneh pihoekoemaneun dajang gĕde, noe dijoek dina tjai laloba teja.
2. Sakabeh radja di boemi geus pada djinah ka eta, djeung sakoer noe tjitjing di boemi geus djaradi mabok koe anggoer djinah manehanana.
3. Toeloej kaoela sadjĕroning roh koe malaikat teh dibawa ka hidji tĕgal lĕga. Geus kitoe kaoela nendjo hidji awewe, keur noempakan sato, noe roepana beureum tjara sakĕlat, sarta pinoeh koe ngaran noe ngagorengkeun ka Allah; ari hoeloe sato teh toedjoeh, djeung sapoeloeh tandoekna.
4. Dĕmi eta awewe papakeanana woengoe djeung sakĕlat, sarta midang make ĕmas, intĕn djeung moetijara, sarta leungeunna sabeulah njĕkĕl loemoer ĕmas, pinoeh koe sipat geuleuh djeung koe kanadjisan djinahna.
5. Ari dina tarangna aja toelis ngaran, oenina rasijah, kijeu: Ijeu teh Baboel, nagara gĕde, indoeng sakabeh dajang djeung sakoer sipat geuleuh di boemi.
6. Sarta kaoela nendjo, awewe teh mabok koe gĕtih sakoer djalma saroetji, djeung koe gĕtih sakoer saksi Jesoes. Heran kabina-bina kaoela teh, keur mangsa nendjo eta.
7. Geus kitoe malaikat teh njaoer ka kaoela: Koe naon maneh noe matak heran? Kami dek ngabedjakeun ka maneh rasijah eta awewe djeung satona noe ditoempakan, anoe toedjoeh hoeloena sarta sapoeloeh tandoekna.
8. Ari eta sato, noe geus katendjo koe maneh, aja tadina, ajeuna euweuh, sarta mĕngke bidjil tina djoerang, toeloej aboes kana djĕro karoeksakan; dĕmi noe tjaritjing di boemi, sakoer noe teu ditoeliskeun ngaranna dina kitab kahiroepan ti watĕs diadĕgkeun doenja, bakal pada heraneun, mangsa nendjo eta sato, noe aja tadina, ajeuna euweuh, sarta mĕngke aja.
9. Di lĕbah dijeu pĕrloe make akal, noe aja kapintĕranana. Ari eta toedjoeh hoeloe teh, ĕnjana toedjoeh goenoeng, noe didijoekan koe awewe teja.
10. Malah nandakeun toedjoeh radja ongkoh; anoe lima geus roeboeh, noe hidji aja, ari

noe hidji deui mah tatjan datang, sarta mangsa datang, pastina koedoe tĕtĕp sakeudeung.
11. Ari sato noe aja tadina, ajeuna euweuh teja, eta teh diri manehanana noe kadalapan, sarta kaasoep noe toedjoehan, djeung bakal aboes kana djĕro karoeksakan.
12. Dĕmi eta sapoeloeh tandoek, noe katendjo koe maneh teja, ĕnjana sapoeloeh radja, noe tatjan meunang karadjaan; tatapi bakal pada meunang pangawasa radja babarĕngan djeung eta sato, lilana ngan sadjam.
13. Eta teh sanijat pikirna, sarta bakal pada njelehkeun pangawasa djeung kadjĕnĕnganana ka sato teja.
14. Eta teh bakal pada mĕrangan ka Domba teja, dĕmi koe Domba dielehkeun, sabab Goestining sakabeh goesti, djeung Radjaning sakabeh radja, sarta koe noe ngariring ka Domba, nja sakoer noe beunang njaoer, sarta beunang milih, djeung pada satoehoe.
15. Ari kasaoeranana deui ka kaoela: Eta tjai-tjai, noe geus katendjo koe maneh, ĕnggon dajang dijoek teja, nandakeun sababaraha toeroenan, djeung goendoekan, djeung bangsa, sarta basa.
16. Dĕmi eta sapoeloeh tandoek, noe geus katendjo koe maneh, djeung satona teja, bakal pada giroek ka dajang, sarta didjijeun soewoeng, djeung ditarandjangan; malah bakal pada ngahakan dagingna, sarta awakna toeloej didoeroek koe seuneu.
17. Sabab Allah geus maparin ka djĕro hate eta, soepaja pada ngalampahkeun kĕrsana, djeung soepaja sanijat lampahna, sarta soepaja pada njelehkeun karadjaanana ka sato teja, nĕpi ka tjatjapna sapangandika Allah.
18. Ari eta awewe, noe geus katendjo koe maneh teh, ĕnjana nagara gĕde, noe boga kawasa ngaradjaan ka sakabeh radja di boemi.

## PASAL 18.

Sanggeusing kitoe kaoela nendjo hidji malaikat sedjen toeroen ti sawarga, gĕde pisan kawasana, sarta boemi wani tjaang koe kamoeljaanana.
2. Seug toeloej ngagĕro, tarik pisan sowarana, ari saoerna: Geus roeboeh, geus roeboeh Baboel, nagara gĕde teh, sarta geus djadi pangtjitjingan setan, djeung pangkoempoelan sakoer soekma nadjis, kitoe deui pangkoempoelan sakoer manoek noe haram sarta kageuleuh.
3. Karana sakabeh bangsa geus pada nginoem tina anggoer napsoe djinahna, djeung

sagala radja di boemi geus pada djinah ka manehanana, sarta sagala soedagar di boemi geus pada djadi beunghar lantaran tina rosa kamĕgahanana.

4. Toeloej kaoela ngadenge gĕntra sedjen, datangna ti djĕro sawarga, pangandikana kijeu: Eh oemat kami! geura baridjil ti dinja, soepaja maraneh oelah miloe ka dosana, djeung oelah kakeunaan koe balahina.

5. Karana dosana geus njoendoel ka langit, sarta Allah geus djadi emoet kana kadorakaanana.

6. Geura maralĕs ka dinja, sakoemaha pamalĕs eta ka maraneh, salampah-lampahna koedoe taoer doewa patikĕlaneun; ari loemoer oeroet ngeusian eta, koe maraneh koedoe eusian doewa tikĕl baris ka dinja.

7. Satadi eta teh ngamoeljakeun dirina, djeung migawe kamĕgahan, tjara kitoe bangĕtna nja koedoe ngeunakeun sangsara djeung kalaraan ka dinja. Karana ari omongna di djĕro pikirna kijeu: Ijeu aing djĕnĕng radja, lain randa aing teh, djeung moal manggih kalaraan.

8. Koe sabab kitoe, sabalahina bakal abrĕg daratang dina sapoë, nja eta maot, djeung kalaraan, djeung langlajeuseun, sarta bakal didoeroek koe seuneu; karana Goesti Allah, noe ngahoekoeman ka manehanana, kalangkoeng nja bĕdas.

9. Ari sakabeh radja di boemi, noe geus djinah ka manehanana sarta milampah kamĕgahan, bakal pada njeungtjeurikan ka dinja bari aloekaloekan, keur mangsa narendjo haseupna eta didoeroek.

10. Djeung bakal pada nangtoeng ti kadjaoehan, bawaning sijeun koe sangsara eta, sarta ngaromong kijeu: Adoeh, adoeh nagara gĕde, nagara Baboel noe reugreug! karana hoekoeman maneh teh datangna ngan di djĕro sadjam bae.

11. Ari soedagar di boemi bakal pada tjeurik djeung aloek-aloekan tina sabab eta, sapedah geus teu aja noe rek meuli daganganana:

12. Dagangan ĕmas, perak, intĕn sarta moetijara, djeung boëh katji, barang woengoe, soetra sarta sakĕlat; djeung saroepaning kajoe wangi, djeung saroepaning barang gading, djeung saroepaning barang kai noe poendjoel, tambaga, beusi sarta batoe marmor;

13. Djeung kajoe manis, sambara, seuseungitan, minjak wangi sarta doepa, djeung anggoer, minjak, tipoeng lĕmĕs sarta tarigoe, djeung sapi, domba, sarta koeda; djeung

kareta, djeung boedak beulian,
sarta njawa djalma.
14. Sarta boeboewahan,
karĕsĕp hate maneh, geus nja-
lingkir ti maneh; kitoe deui
sagala noe ngareunah djeung
noe aloes roepana, geus nja-
lingkir ti maneh, koe maneh
moal kapanggih deui.
15. Ari sakoer noe dagang
barang kitoe, noe geus djadi
beunghar lantaran ti maneha-
nana, bakal pada nangtoeng
ti kadjaoehan bawaning sijeun
koe sangsarana, bari tjareurik
djeung aloek-aloekan;
16. Sarta ngaromong kijeu:
Adoeh, adoeh nagara gĕde,
noe papakeanana boëh katji,
barang woengoe djeung sa-
kĕlat, sarta dialoes-aloes koe
ĕmas, intĕn djeung moetijara!
karana kabeungharan sakitoe
gĕdena dibasmi ngan di djĕro
sadjam bae.
17. Sarta sakabeh istriman,
djeung sakoer noe sok lajar
ka parantina, kitoe deui toe-
kang kapal, djeung sakabeh
bae noe lalampahan di laoet,
pada nangtoeng ti kadja-
oehan,
18. Bari tinggarĕro, keur
mangsa narendjo haseupna eta
didoeroek, ari pokna: Naon
noe nandingan ka ijeu nagara
gĕde?
19. Sarta pada ngawoerkeun
taneuh ngĕboel ka sirahna,
djeung tinggarĕro, bari tjeurik
sarta aloek-aloekan, ari aro-
mongna: Adoeh, adoeh nagara
gĕde; dina djĕro eta sakoer
noe baroga kapal di laoet,
geus pada djadi beunghar,
lantaran tina kamoektianana!
karana eta teh dibasmi ngan
di djĕro sadjam bae.
20. Eh sawarga, eh sakoer
noe saroetji djeung para ra-
soel sarta para nabi, geura
pada soeka-boengah tina sa-
bab eta! karana poetoesan
maraneh koe Allah geus di-
tĕrapkeun ka dinja.
21. Geus kitoe aja hidji
malaikat bĕdas pisan, nga-
djoengdjoengkeun hidji batoe,
sapĕrti batoe panggilingan noe
gĕde, seug ditinggangkeun ka
laoet, bari njaoer: Nja kijeu
nagara Baboel gĕde teh bakal
diroeboehkeun sarta kĕntjĕng,
djeung moal kapanggih deui.
22. Ari sora katjapi, djeung
kawih, kitoe deui sora soeling
djeung tarompet moal ka-
denge deui di djĕro maneh;
sarta sagala patoekangan, noe
boga pangabisa naon bae,
moal kapanggih deui di djĕro
maneh; kitoe deui sora pang-
gilingan moal kadenge deui
di djĕro maneh.
23. Ari tjahja damar moal
njaangan deui di djĕro maneh;
sarta sora panganten lalaki
awewe moal kadenge deui
di djĕro maneh. Karana soe-
dagar maneh teh pada gĕgĕ-

den di boemi; sabab koe panggĕndam maneh sakabeh bangsa kagoda.

24. Sarta di djĕro eta geus kapanggih gĕtih para nabi djeung djalma saroetji, kitoe deui gĕtih sakabeh djalma noe dipaehan di boemi.

PASAL 19.

Sanggeusing kitoe kaoela ngadenge sowara tarik pisan di djĕro sawarga, sapĕrti sora pirang-pirang djalma, ari pokna: Halleloeja! Kasalamĕtan, djeung kamoeljaan, sarta kahormatan, kitoe deui kawasa kagoengan Pangeran, Allah kaoela kabeh;

2. Karana hoekoemanana saestoe sarta adil, sabab geus ngahoekoeman ka dajang gĕde, noe ngaroeksakkeun boemi koe djinahna teja, sarta gĕtih abdi andjeunna geus dibalĕs ka dinja.

3. Mindo deui njalaoer: Halleloeja! Ari haseupna ngĕboel langgĕng salalawasna.

4. Dĕmi noe doewa poeloeh opat sĕsĕpoeh, sarta noe opat sato teja, toeloej brĕk marĕndĕk, djeung soedjoed ka Allah, noe linggih dina panglinggihan, ari salaoerna: Amin, Halleloeja!

5. Sarta aja gĕntra, datangna ti djĕro panglinggihan, ari lahirna: Geura moedji ka Allah, eh sakabeh abdina, djeung sakoer noe sijeun koe andjeunna, noe gĕde sarta noe leutik!

6. Geus kitoe kaoela ngadenge sowara, sapĕrti sora pirang-pirang djalma, djeung tjara ngagoeroehna tjai gĕde, sarta tjara sora goeloedoeg tarik, ari pokna: Halleloeja! Sabab Pangeran, Allah oerang, anoe langkoeng kawasa, ajeuna djoemĕnĕng radja.

7. Hajoe oerang pada boengah sarta soerak, djeung oerang njanggakeun kamoeljaan ka andjeunna; sabab geus nĕpi waktoe rendengan Domba, sarta istrina geus njawiskeun pribadi.

8. Djeung geus dipasihan koernija, nganggo-nganggo koe boëh katji noe setra sarta herang. Sabab eta boëh katji teh nandakeun kabĕnĕran djalma saroetji.

9. Geus kitoe malaikat teh njaoer ka kaoela: Geura noeliskeun: Salamĕt sakoer djalma noe disaoer kana hadjat rendengan Domba! Saoerna deui ka kaoela: Nja eta teh pangandika Allah saestoena.

10. Tidinja kaoela brĕk mĕndĕk ka pajoeneun sampejanana, panijatan kaoela dek njĕmbah ka eta. Ari saoerna ka kaoela: Poma oelah kitoe! Kami teh batoer sasama ngabdi djeung maneh sarta djeung doeloer-doeloer

maneh, noe njarangking përtelaan Jesoes: njëmbah teh moedoe ka Allah! Sabab ari përtelaan Jesoes teh nja eta rohing piwëdjang para nabi.
11. Geus kitoe kaoela nendjo sawarga molongo; beh aja koeda bodas, ari noe nitihan djënënganana Satoehoe sarta Saestoe; eta teh ngahoekoeman djeung pĕrang nganggo kaadilan.
12. Ari sotjana lir hoeroenging seuneu, sarta mastakana nganggo makoeta reja pisan; djeung di andjeunna aja djënëngan disëratkeun, taja pisan noe njaho oenina, ngan andjeunna njalira.
13. Sarta nganggo djoebah beunang njëlëp koe gëtih; ari djënëngan andjeunna disëboetna Pangandika Allah.
14. Djeung sawadya-balad noe di sawarga ngariring ka andjeunna, pada toenggang koeda bodas, ari papakeanana boëh katji bodas sarta bërësih.
15. Djeung tina baham andjeunna aja noe bidjil hidji pëdang seukeut, baris andjeunna njabëtan sakabeh oerang kapir. Sarta bakal ngangon ka darinja nganggo tëtëkën beusi. Malah andjeunna ngirik bak pamërësan, noe dieusi anggoer sewoting bëndoe Allah noe langkoeng kawasa.
16. Ari dina panganggona djeung dina tetepokanana aja djënëngan disëratkeun kijeu: Ijeu teh Radjaning sakabeh radja djeung Goestining sakabeh goesti.
17. Tidinja kaoela nendjo hidji malaikat keur nangtoeng dina panon-poë; eta teh ngagëro, tarik pisan sowarana, saoerna ka sakabeh manoek noe halibër di awang-awang, kijeu: Ka darijeu, geura koempoel kana hadjat Allah noe langkoeng agoeng;
18. Soepaja ngaharakan daging para radja, djeung daging para kapala sërdadoe, djeung daging djalma noe barëdas, sarta daging koeda djeung noe taroempakna, kitoe deui daging sakoer noe mërdika djeung noe koemawoela, noe gëde sarta noe leutik!
19. Toeloej kaoela nendjo sato teja, djeung sakabeh radja ijeu boemi, sarta djeung balad-baladna, geus karoempoel, rek mërangan ka noe nitih koeda teja, sarta ka wadya-baladna.
20. Dëmi sato teh ditangkëp, katoet nabi palsoe noe sok njijeun tanda di hareupeunana, noe njasabkeun koe lantaran eta tanda ka sakoer noe geus narima tjiri sato, djeung njarëmbah ka artjana teja. Doewanana hiroep-hiroep digoebroeskeun kana rawa

seuneu, noe hoeroeng make
walirang.
21. Ari noe tinggal seug
dipaehan koe pĕdangna noe
nitih koeda, pĕdang noe bi-
djil tina bahamna teja; djeung
sakabeh manoek teh sareu-
beuheun koe dagingna.

PASAL 20.

Geus kitoe kaoela nendjo hi-
dji malaikat toeroen ti sa-
warga, mawa sosi djoerang,
sarta leungeunna njĕkĕl rante
gĕde.
2. Tidinja ngarontok naga,
oraj kahot teja, eta teh Iblis
djeung Setan; seug dirante
pililaeunana sareboe taoen;
3. Toeloej dialoengkeun ka
djĕro djoerang, sarta disosi
sakali, djeung di loehoerna
ditĕrapan tjap, oelah sina nja-
sabkeun deui ka bangsa-bang-
sa nĕpi ka bejakna noe sare-
boe taoen teja. Pastina ari
ĕnggeus kitoe koedoe dila-
anan deui sakeudeung.
4. Tidinja kaoela nendjo
reja pangtjalikan, sarta aja noe
njalikan, eta toeloej pada di-
paparin kawasa ngahoekoe-
man. Djeung kaoela nendjo
njawa sakoer djalma noe di-
kadek beuheungna koe tina
pĕrtelaan Jesoes sarta koe
tina pangandika Allah, kitoe
deui sakoer noe teu njĕmbah
ka sato djeung ka artjana,
sarta teu narima tjiri teja kana
tarang djeung kana leungeun-
na; eta teh pada hiroep sarta
ngaradjaan reureudjeungan
djeung Kristoes, lilana sareboe
taoen.
5. Tatapi ari noe paeh sa-
djaba ti dinja teu hiroep deui,
nĕpi ka bejakna noe sareboe
taoen teja. Nja eta teh hal
hoedang noe mimiti.
6. Salamĕt djeung soetji
djalma noe dikĕrsakeun miloe
kana hoedang noe mimiti!
Ari ka eta mah maot kadoewa
teh teu kawasa, nja pada
djadi panghoeloe bade ka Al-
lah djeung ka Kristoes, sarta
bakal ngaradjaan reureudjeu-
ngan djeung Kristoes, lilana
sareboe taoen.
7. Sanggeusna bejak eta noe
sareboe taoen, setan teh di-
kĕntjarkeun tina pandjarana;
8. Toeloej ka loewar, ka-
rĕpna njasabkeun ka bangsa-
bangsa noe dina opat djoeroe
boemi, Gog djeung Magog, dek
dikoempoelkeun kana pĕrang;
ari eta teh bilanganana tjara
keusik di laoet.
9. Tidinja pada ngabroel ka
medan ijeu boemi, sarta nga-
lingkoeng ka ĕnggon djalma
saroetji baris, djeung ka na-
gara kaasih; brĕg aja seuneu
ragrag ti langit ti Allah, nga-
lĕboer ka eta djalma-djalma.
10. Ari Iblis, noe njasab-
keun ka darinja, seug digoe-
broeskeun ka djĕro rawa seu-

neu sarta walirang, nja eta
ĕnggon sato djeung nabi pal-
soe teja; sarta bakal pada
disangsara beurang-peuting
langgĕng salalawasna.
11. Geus kitoe kaoela nen-
djo hidji panglinggihan gĕde
sarta bodas, djeung ka noe
linggihna; ari boemi djeung
langit pada kaboer koe sorot
pameunteuna, sarta euweuh
piĕnggoneunana.
12. Djeung kaoela nendjo
sakoer djalma noe paeh, gĕde
leutik, pada nangtoeng di pa-
joeneun Allah, seug aja kitab
dibaroekakeun; sarta aja hidji
kitab sedjen diboekakeun, nja
eta kitab kahiroepan. Dĕmi noe
paraeh teh toeloej dihoekoe-
man noeroetkeun saoengĕlna
dina eta kitab, sakoemaha pa-
gawean hidji-hidji djalma.
13. Ari laoet teh njangga-
keun djalma paraeh, noe aja
di djĕrona; maot djeung na-
raka kitoe deui pada njang-
gakeun djalma paraeh, noe aja
di djĕrona; toeloej dihoekoe-
man, hidji-hidji djalma sakoe-
maha pagaweanana bae.
14. Dĕmi maot djeung naraka
teh digoebroeskeun ka djĕro
rawa seuneu teja. Nja eta maot
kadoewa, rawa seuneu teh.
15. Djeung lamoen aja djal-
ma kapanggih teu ditoeliskeun
dina kitab kahiroepan, eta toe-
loej digoebroeskeun ka djĕro
rawa seuneu.

PASAL 21.

Geus kitoe kaoela nendjo la-
ngit anjar djeung boemi
anjar. Karana langit noe heu-
beul sarta boemi noe heubeul
geus moesna, kitoe deui laoet
geus euweuh.
2. Sarta ijeu kaoela, Johan-
nes, nendjo nagara soetji, Jĕ-
roesalem anjar, toeroen ti Al-
lah ti djĕro sawarga, geus di-
tjawisan sapĕrti panganten
awewe beunang midang, noe
rek ditĕpoengkeun djeung sa-
lakina.
3. Tidinja kaoela ngadenge
sowara tarik pisan, datangna
ti djĕro sawarga, ari saoerna:
Toeh balandongan Allah aja di
manoesa, sarta andjeunna ba-
de sasarĕngan linggih djeung
eta; ari manoesa pidjadieun
oematna, sarta Allah koe man-
tĕn bade sasarĕngan djeung
eta, nja djoemĕnĕng Allah ma-
noesa.
4. Ari sakabehna tjipanon
koe Allah disoesoetan tina
matana, djeung moal aja deui
maot, kitoe deui kalaraan,
atawa tjeurik, atawa kasoesah
geus moal aja deui; sabab
barang noe heubeul mah geus
areuweuh.
5. Ari noe linggih dina
panglinggihan teja, ngandika
kijeu: Toeh, saniskara koe
kami didjadikeun anjar. La-
djĕng ngandika deui ka ka-

oela: Geura toeliskeun; sa-
bab eta lahiran teh satoehoe
djeung saestoe.
6. Sarta pangandikana deui
ka kaoela kijeu: Geus tinĕ-
kanan! Kami teh nja Alpa
djeung Omega, noe mimiti
sarta djeung panganggeusan.
Djalma noe halabhab, tangtoe
koe kami dibere nginoem tina
soemoer tjai kahiroepan, teu
make dibajar.
7. Saha-saha noe oenggoel,
tangtoe kawaris sakabehna
eta; sarta kami noe bakal Al-
lahna, dĕmi eta pidjadieun
poetra kami.
8. Tatapi ari noe gimir,
djeung noe teu pĕrtjaja, djeung
noe nadjis, djeung noe mae-
han, djeung noe djinah, djeung
toekang sihir, djeung noe
njĕmbah ka brahala, kitoe
deui sakoer djalma bohong,
eta teh pibagianeunana di
djĕro rawa noe hoeroeng
koe seuneu djeung walirang
teja, nja eta teh maot ka-
doewa.
9. Geus kitoe njampeurkeun
ka kaoela saoerang ti noe
toedjoeh malaikat, noe ma-
rawa toedjoeh pinggan, anoe
pinoeh koe toedjoeh balahi
panganggeusan teja, seug nja-
oer ka kaoela, kijeu saoerna:
Geura miloe ka kami, kami ka
maneh dek noedoehkeun pa-
nganten istri, pigeureuhaeun
Domba teja.

10. Toeloej kaoela sadjĕ-
roning roh koe malaikat teh
dibawa ka poentjak goenoeng
nja gĕde nja loehoer; geus
kitoe noedoehkeun ka kaoela
nagara gĕde, nja Jĕroesalem
soetji, keur toeroen ti djĕro
sawarga, ti Allah,
11. Sarta make kamoeljaan
Allah. Ari tjahjana sapĕrti
tjahja intĕn pangaloesna, tjara
intĕn jaspis, noe herang sa-
pĕrti karistal.
12. Djeung make koeta nja
gĕde nja loehoer, aja doewa
wĕlas lawangna, djeung dina
eta lawang aja doewa wĕlas
malaikat, sarta dina lawang
aja toelis ngaran, nja eta nga-
ran noe doewa wĕlas kaom
anak-poetoe Israil.
13. Ti wetan aja tiloe la-
wang, ti kaler tiloe lawang, ti
kidoel tiloe lawang, ti koelon
tiloe lawang.
14. Ari koeta nagara teh
padĕmenna doewa wĕlas, sarta
dina eta padĕmen aja ngaran
doewa wĕlas rasoel Domba.
15. Ari noe sasaoeran
djeung kaoela, keur njĕkĕl
oekoeran hoë ĕmas, baris
ngoekoer nagara katoet la-
wangna djeung koetana.
16. Ari bangoenna nagara
teh pasagi, palajoena papak
djeung panggĕrĕtna. Ana di-
oekoer nagara koe hoë teja,
aja salaksa doewa reboe is-
tadi; palajoena, panggĕrĕtna

djeung loehoerna saroewa
pisan.
17. Ana dioekoer koetana,
aja saratoes opat poeloeh elo,
noeroetkeun oekoeran ma-
noesa, noe djadi oekoeran
malaikat.
18. Ari noe didamĕl koeta
teh intĕn jaspis, sarta na-
garana ĕmas doekĕt, djiga
gĕdah bĕrĕsih roepana.
19. Ari padĕmen koeta na-
gara teh dialoes-aloes koe
intĕn warna-warna. Padĕmen
noe hidji jaspis, noe kadoewa
nilĕm, noe katiloe kalsĕdon,
noe kaopat djamroet,
20. Noe kalima angkik, noe
kagĕnĕp jakoet, noe katoe-
djoeh krisolit, noe kadalapan
beril, noe kasalapan ratna
tjampaka, noe kasapoeloeh
krisopras, noe kasawĕlas hija-
kin, noe kadoewa-wĕlas koe-
tjoeboeng.
21. Ari eta doewa wĕlas
lawang teja, nja doewa wĕlas
moetijara, hidji lawang hidji
moetijara; sarta loeloeroeng
nagara teh ĕmas doekĕt, roe-
pana djiga gĕdah herang nga-
lenggang.
22. Djeung kaoela teu nen-
djo kabah di djĕro eta na-
gara; sabab noe djadi kabahna
teh nja Pangeran, Allah noe
langkoeng kawasa, kitoe deui
Domba teja.
23. Djeung eta nagara teu
pisan koedoe ditjaangan koe
panon-poë sarta koe boelan;
sabab ditjaangan koe kamoel-
jaan Allah, sarta Domba noe
djadi damarna.
24. Ari bangsa-bangsa noe
meunang kasalamĕtan, bakal
pada loemampah dina tjaang
eta nagara, djeung sakabeh
radja di boemi pada mawa
kamoeljaan djeung kahorma-
tan dirina ka dinja.
25. Ari lawangna moal
dipeundeut-peundeutkeun ti
beurang; sabab di dinja teh
euweuh peuting.
26. Sarta kamoeljaan djeung
kahormatan bangsa-bangsa
bakal dibarawa ka dinja.
27. Djeung eta nagara teh
moal diasoepan anoe sipat
nadjis, kitoe deui noe migawe
lampah kageuleuhan sarta bo-
hong; ngan woengkoel anoe
disĕratkeun dina kitab kahi-
roepan kagoengan Domba.

PASAL 22.

Geus kitoe malaikat teh noe-
doehkeun ka kaoela wa-
loengan tjai kahiroepan, he-
rang sapĕrti karistal, ari bi-
djilna tina panglinggihan Allah
djeung Domba.
2. Ari di tĕngah loeloeroeng
eta nagara, djeung kentja-
katoehoeëun waloengan teja,
aja tangkal kahiroepan, boe-
wahna doewa wĕlas, ari boe-
wahanana saban boelan; sarta
daoen tangkal teh baris nga-

waloejakeun oerang kapir.
3. Djeung moal aja deui sapaeun, sarta panglinggihan Allah djeung Domba aja di dinja, sarta abdina bakal pada ngabakti ka andjeunna,
4. Djeung bakal narendjo ka pameunteuna, sarta padjĕnĕngan andjeunna aja dina tarangna.
5. Djeung di dinja moal aja peuting, sarta teu pisan koedoe make damar atawa tjahja panon-poë; sabab Goesti Allah noe njaangan ka darinja, sarta bakal pada ngaradjaan langgĕng salalawasna.
6. Toeloej ngalahir ka kaoela: Eta sakabeh pilahir noe tadi teh satoehoe djeung saestoe. Ari Pangeran, Allah roh para nabi, geus miwarangan malaikatna, soepaja noedoehkeun ka abdi-abdi andjeunna pĕrkara noe geus pasti tereh piboektieun.
7. Masing ingĕt, kami teh tereh datang. Salamĕt noe nĕtĕpkeun kana kasaoeran piwĕdjang ijeu kitab!
8. Nja ijeu kaoela Johannes noe geus ngadenge sarta nendjo eta sakabeh pĕrkara. Ari sanggeusna kadenge sarta katendjo teh, brĕk kaoela mĕndĕk, rek njĕmbah ka pajoeneun sampejan malaikat, noe geus noedoehkeun eta pĕrkara ka kaoela.
9. Ari lahiranana ka kaoela: Poma oelah kitoe! Kami teh batoer sasama ngabdi djeung maneh sarta djeung doeloer-doeloer maneh, para nabi teja, kitoe deui djeung sakoer noe nĕtĕpkeun kana kasaoeran ijeu kitab; njĕmbah teh moedoe ka Allah!
10. Toeloej ngalahir deui ka kaoela: Ari kasaoeran piwĕdjang ijeu kitab, koe maneh poma oelah dirapĕt djeung ditjap, sabab geus deukeut ka mangsana.
11. Noe migawe kagorengan, sing antek migawe kagorengan; noe kotor, sing antek ngotoran dirina; noe bĕnĕr, sing antek milampah kabĕnĕran; kitoe deui noe soetji, sing antek njoetjikeun dirina.
12. Masing ingĕt, kami teh tereh datang, djeung mawa gandjaran anoe kami, keur malĕs ka hidji-hidji djalma, noeroetkeun koemaha pagaweanana bae.
13. Kami teh nja Alpa djeung Omega, noe mimiti sarta djeung panganggeusan, noe pangheulana sarta djeung pangpandeurina.
14. Salamĕt sakoer noe ngalampahkeun ka timbalan andjeunna! Tangtoe kongang kana tangkal kahiroepan, sarta asoep kana lawang, toeloej ka djĕro nagara teja.
15. Ari di loewarna aja

sagala andjing, djeung toekang sihir, djeung noe djinah, djeung noe maehan, sarta noe njĕmbah ka brahala, kitoe deui sakoer noe rĕsĕp kana bohong djeung noe ngalampahkeun.
16. Ijeu kami Jesoes geus miwarangan malaikat kami, baris mĕrtelakeun eta sagala pĕrkara ka maraneh, nja garedja sakabeh. Kami teh akar djeung toeroenan Dawoed, sarta bentang isoek noe mantjoer tjahjana.
17. Ari Roh djeung panganten awewe teh pada sasaoeran kijeu: Moegi geura soemping! Sarta noe ngadenge koedoe ngomong: Moegi geura soemping! Djeung saha-saha noe halabhab, geura datang; sarta ari noe hajang, geura njokot tjai kahiroepan teu make dibajar.
18. Kaoela ngingĕtan ka oenggal djalma, noe ngadenge kana kasaoeran piwĕdjang ijeu kitab: oepama aja noe nambahan ka dinja, eta teh koe Allah tangtoe ditambahan koe balahi, noe dioengĕlkeun dina ijeu kitab;
19. Sarta oepama aja noe ngeuweuhkeun tina kasaoeran ijeu kitab piwĕdjang, eta teh koe Allah tangtoe dieuweuhkeun doeoemanana tina tangkal kahiroepan, djeung ti nagara soetji, sarta ti saniskara noe dioengĕlkeun dina ijeu kitab.
20. Ari lahirna noe mĕrtelakeun sakabeh pĕrkara tadi teja: Satĕmĕnna, kami teh tereh datang. Amin. Noen soemangga Goesti Jesoes, moegi enggal soemping!
21. Moegi-moegi sih-koernija Goesti Jesoes Kristoes njarĕngan ka maraneh sakabeh. Amin.

TAMAT.

Sanggeus ditjitak ijeu Kitab, aja noe kapanggih salah ditjitakna. Kijeu salahna sarta bĕnĕrna:

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Lambar | 13 | ajat | 31, | nao , | *bĕnĕrna*: | naon. |
| » | 16 | » | 5, | sĕrdoedoe, | » | sĕrdadoe. |
| » | 20 | » | 26, | kaoewan-aerkeur, | » | kaoewar-aerkeun. |
| » | 30 | » | 44, | beunaug, | » | beunang. |
| » | 56 | » | 46, | narejangan djalma, | » | narejangan djalan. |
| » | 129 | » | 22, | nggon, | » | ĕnggon. |
| » | 170 | » | 27, 29, 37 | ahli kitab, | » | ahli toret. |
| » | 194 | » | 16, | ngalampeurkeun, | » | njalampeurkeun. |
| » | 210 | » | 61, | Timeneh, | » | Timemeh. |
| » | 352 | » | 9, | dipikasoeka noe, | » | dipikasoeka koe. |
| » | 387 | » | 1, | mikamanaheun, | » | pikamanaheun. |
| » | 394 | » | 30, | pĕrangkoe, | » | pĕrang koe. |
| » | 440 | » | 8, | mangmitjatoer, | » | pangmitjatoer. |
| » | 507 | » | 10, | ajeun aijeu, | » | ajeuna ijeu. |

